Цэдэвдамбын ОЮУНГЭРЭЛ

# АМЕРИКТ
# СУРАЛЦСАН ТЭМДЭГЛЭЛ



- Англи хэл сурах энгийн арга
- Америкт суралцах 50 зөвлөгөө
- Стэнфорд, Йелийн жишээ
- Ашигтай загварууд

Цэдэвдамбын ОЮУНГЭРЭЛ

# АМЕРИКТ СУРАЛЦСАН ТЭМДЭГЛЭЛ

Улаанбаатар хот. 2007 он

АМЕРИКТ СУРАЛЦСАН ТЭМДЭГДЭЛ



Редактор: Данигайн Даваaням
Батсүхийн Янжмаа

Хавтасны дизайн, хэвлэлийн эхийг: Цэдэвдамбын Дорж



Улаанбаатар. 2007 он.

*"Бид сургуульдаа үхэр тэргээр очдогсон..."*

ээж Ч.Должингийн ярианаас

# ГАРЧИГ

# ОРШИЛ

Монгол Улсын Их Сургуулийн математикийн тэнхимийн том заал 2004 оны дүн өвлийн тэр нэгэн ням гаригийн үдэд оюутнаар пиг дүүрсэн байлаа. Сэтгэл санаа нь өөдрөг зуу гаруй залуучууд ням гариг бүр энд цугларч бүр сонирхолтой лекц яриа сонсдог ажээ. Лекцийн зохион байгуулагч Эрдэнэболд хэмээх залуу шатан дээр тосон уулзаж "Оюунгэрэл эгч ээ, манай оюутнууд цагаасаа өмнө ирчихээд суух суудал алга байнаа, та аль болох дэлгэрэнгүй мэдээлэл өгөөрэй" гэж яаруулав. Би Стэнфордын их сургуульд хэрхэн суралцаж мастерийн зэрэгтэй болсон тухайгаа эдгээр залуустай илэн далангүй ярилцахаар ирсэн юм.

Тэр нэгэн лекцээс хойш би олон удаа тэнд энд уригдаж Америкт хэрхэн суралцсанаа ярьсан бөгөөд тэр болгонд энэ сэдвийг сонирхож байгаа хүний тоо эрс өсөж буйг анзаарч байлаа. Олон чиг залуус надаас и-мейлээр ганцаарчилсан зөвлөгөө авч эхлэв. Зөвлөгөө авсан хүмүүсээс америкийн сургуулиудад хэдийн тэнцэж, мөнгөө олоод суралцаж байна. Миний хүү ч тэдний нэг болоодхов.

Нэгэнт миний зөвлөгөө хүмүүст даруй хэрэг болж байгаа нь ил харагдаад байхад аль болох олон хүнд тус болох юмсан гэж бодох боллоо. Иймээс америкт суралцахыг хүссэн өсвөр үе, залуучуудад зориулж ном бичихээр зориглосон нь энэ. Ийм ном бичээч гэж олон сайхан хүмүүс надаас хүсч урам өгч, дэм хайрласныг хэлэх хэрэгтэй.

Давийн өмнө энэ номонд дурдагдаж байгаа хүмүүсийн тухай мэдээллийг өөрийн өнцгөөс, санаж байгаа хэмжээндээ бичлээ. Тэдгээр хүмүүсийн тусламж дэмжлэг, хор шар хөдөлгосөн үг, үйл явдалгүйгээр надад тохиолдсон зүйл хэзээ ч сонирхолтой сургамж, адал явдал болж чадахгүй байсан гэдгийг хэлмээр байна.

Нөгөөтэйгүүр энэ номоор америкт хэрхэн сурах вэ гэдэг үнэмлэхүй жор гаргахыг зорьсонгүй, харин надад тохиолдсон явдлаас хүмүүс сургамж авч өөрсдийнхөө замыг тодорхойлоосой гэж бодож бичлээ. Өөрийнхөө тухай зарим зүйлийг өгүүлэхдээ "энэ хүн, ийм нөхцөлд чадсан юм чинь би илүү хурдан амжилтад хүрч чадах юм байна" гэж хүмүүс өөртөө улам итгэлтэй болоосой гэж хүсч бичсэн юм.

Номыг минь уншаад залуу та миний сурч төгссөн дэлхийд алдартай Стэнфорд, Йелийн Их сургуулиудын босгыг хэзээ, хэрхэн алхах талаар "байлдааны тактик"-аа боловсруулж эхлэх биз. Басхүү олон олон өөр сургуулийн босгыг алхахад ойрхон байгаагаа ойлгох болно. Яагаад гэвэл өнөөгийн залуучуудын боломж 1990 оны хөдөөгийн бүсгүй миний өмнө байснаас хамаагүй өргөн, дардан билээ. Бас залуу танд тохиолдох адал явдал миний үеийнхнийхээс өөр байх нь үнэн гэлээ ч энэ номоос авах туршлага, санаа бүхэн таны амьдралын аялалыг бидний үеийнхнийхээс улам бүр сонирхолтой, илүү их амжилттай болгоход туслана гэж итгэж байна.

Зохиогч

# АМЕРИКТ СУРАХ МӨРӨӨДӨЛ

Хөвсгөл аймгийн Материал Техникийн Хангамжийн Удирдах Газар гэдэг социализмын жинхэнэ бааз суурь болсон газарт 1989 оны хавар хорин гурван настай би гэдэг бүсгүй мэргэжилтнээр ажиллаж байлаа. Манай байгууллага гучаадхан ажилтантай, хотын урд захад зожиг байрлалтай, тэрүүхэн тэндээ тэр минь, энэ минь гэсэн бүлсэг гэмээр хамт олон. Тэнд гаднаас голдуу бараа авах гэсэн аж ахуйн дарга нар, няравууд, бараа таваар ачиж ирсэн жолооч нар л очно. Хааяа бас Мөрон хотод амины орон сууц барьж байсан анхдагчууд ирнэ. Би барилгын материал хариуцсан мэргэжилтэн. Амины орон сууцны материал миний агуулахаар дамжиж ирнэ.

Миний бие Зөвлөлт Холбоот Улсын нэгэн сэтгүүлээс америкийн амины байшингуудын зургийг олж аваад сейфэн дээрээ наасан билээ. Америкт айлын байшин нь ийм гоё юм чинь хот нь ямар гоё байдаг бол гэж би тэр зургийг харах бүрийдээ гайхна.

“За хүүхээ, нэг хийл шар будаг, 15 ширхэг дээврийн хар төмөр, 30 панер, хоёр хийл хадаас авъя” гэж үйлчлүүлэгч намайг сэрээв.

“За байз гэрээгээ хараадхая” гэж би даансаа эргүүлж тойруулж үзэнгээ “Танд нэг хийл шар будаг, 10 ширхэг дээврийн төмөр, 20 ширхэг панер, нэг хийл хадаас өгөх юм байна” гэлээ.

“Охин минь, манайх том байшин барьж байгаа наад төмөр чинь арай хүрэхгүй дээ, жаахан нэмээд өгөөч. Хадаас, панер ч одоо дүүрч...”

“Чадахгүй ээ” гэж би түс тас хариулаад, “Тэгээд тэр

гэрээтэй хэмжээгээ авах уу болих уу?" гэж духаараа харав.

"За авахаас даа" гэж үйлчлүүлэгч маань тэрүүхэндээ үглээд гарна. "Ишш энэ охин эр хүн байсан бол архи өгөхсөн, настай хүн байсан бол идэш амлахсан, даан ч залуухан эмэгтэй хүнийг яаж ч болохгүй юм, ёстой өнөөх арын хаалга гэгч нь алга..." гэж үйлчлүүлэгч маань гадаа гараад манай няравт үглэнэ. "Уул нь жинхэнэ сайхан байшин болж байгаа юмсан. Хүүхдүүд хичнээн баяртай байгаа гээч..."

Гэвч надад үйлчлүүлэгчийн дуу сул байна уу, баяртай байна уу хамаагүй. Би бол социализмын бүтээгдэхүүн. Социалист өмчийг толовлөгөөнийх нь дагуу тараагч машины эд эс, эрэг шураг. Би хүнтэй харьцах тухай хаана ч заалгаагүй, хүний хүсэл мөрөөдлийн тухай дуулаа ч үгүй тийм нөхөр. Миний хувьд нийгэм, бид, социализм энэ тэр гэсэн том л ойлголтыг судалсан. Би чинь саяхан ЗХУ-д төлөвлөгч эдийн засагч мэргэжлээр сураад, сургуулиасаа улаан дипломтой ирсэн жинхэнэ социалист боловсон хүчин байхгүй юу. Хөвсгөл аймагт хэдэн байшин баригдах, хаана цемент буулгах, хаана фосфоритын орд барих гэж байгааг улсын болон аймгийн төлөвлөгөөнөөс олж харж чаддаг, тэгээд түүнийгээ биелүүлэхэд яаж өөрийн хувь нэмрийг оруулахаа яг мэддэг мэдлэгтэй болчихоод түүнийхээ дагуу л ажиллаж байгаа царай минь тэр.

За тэгээд үйлчлүүлэгч хүн маань гараад явангуут миний нүд америк байшингийн зураг дээр эргээд тусав. Би гэдэг хүн тэр тэнгэрээс заясан юм шиг гоё байшингуудыг харахаар цаанаа нэг атаархал төрнө. Яг атаархал гэхэд хэцүү ч америкийн жирийн нэг айлын байшин гэж бодохоор нэг л сонин. Мөрөөдөл ч юм шиг, мөдхөн биелэх ч юм шиг. Өөрөө тийм байшинтай болохыг хүсээд ч байгаа юм шиг, орөөлд бариад ч өгмөөр юм шиг. Гэхдээ яг юу мөрөөдөж байгаагаа би сайн мэдэхгүй л дээ. Хэн ч надаас чи юу мөрөөдөж байна гэж асууж үзээгүй тийм л цаг үе.

Яг гурван жилийн дараа гэхэд би Б.Баабар, Ц.Элбэгдорж, С. Зориг нарын нөлөөгоор социализм гээч нийгэмд сүжиг буурч энгүүнээр хэлэхэд эсрэг үзэлтэн болов. Ц.Балдоржийн бичсэн нийтлэлийн нөлөөгөөр Хөвсгөл нуураа, төрсон нутгаа өөр нүдээр харахыг хүсдэг болсон байлаа. Тэдний хэнтэй нь ч уулзаж үзээгүй ч бичсэн өгүүлэл болгоныг нь алдалгүй уншдаг байв. За тэгээд Ардчилалын дуун Хөвсгөлд хүчтэй хадаж байсныг хэлэх үү, шинэ намууд шил шилээ даран байгуулагдсаныг хэлэх үү, би ч ардчилалынхны эгнээнд зүрх сэтгэлээрээ явж орчихлоо. Нөгөөх америк байшингийн зурагтай сейфээ ардаа орхиод аймгийн захиргаанд Хөдөлмөр, нийгэм хангамжийн хэлтсийн даргаар ирсэн байв.

1992 оны хавар би америк хүнийг анх “амьдаар нь” харлаа. Тэр хүн жирийн монгол хүнээс толгой өндөр, хөнхөр нүдтэй том хамартай, цагаан саарал үстэй, тохир том ястай, ёстой л цилиндр малгай өмсгөчихвөл америкчуудыг шоглосон зураг дээр байдаг хөрөнгөтон шиг тийм хүн байлаа. Ховсгөл аймгийн захиргааны гишүүд гээд хориод эрчүүдийн дотор ганцаараа эмэгтэй, бас дан МАХН-ынхны дунд ганцаараа шахуу ардчилсан хүчний төлөөлөгч байв. Гэвч тэр тийм чухал үзүүлэлт гэдгийг тухайн үед огт мэдээгүй л дээ. Миний ганц хүсч байсан зүйл бол жинхэнэ америк хүнтэй англиар үг сольж үзэх. Гэвч англи хэл халтар хултар сурсныгаа яаж ойлгуулах билээ, надад боломж гараасай...

Шелдон Северингхаус гэдэг тэр америкийн орчуулагчаар одоогийн MCS компаний захиралуудын зөвлөлийн дарга Ж.Од явж байлаа. Од бол хэдэн жилийн өмнө оюутны амралтаар Сэлбэ голын цементэн хашлага хийхэд хамт ажилласан залуу байв. Мань эр олон улсын харилцааны сургуулиа төгсөөд одоо гадаадынхантай ажиллаж байгаа юм байна гэсэн ойлголт авлаа. Од намайг танилцуулахдаа нийгмийн даатгалын хэлтсийн

дарга гэв. Би "нийгмийн хангамжийн" гэж англиар бушуухан залруулаад авсан.

"Өө, тэр арын эгнээнд үүдэнд ганц эмэгтэйгээ суулгаад яахав, та наашаа суу, дээшээ морил. Та англиар ярьдаг байсан юм уу..." Ссеринхаусыг ингэж хэлэхэд манай нутгийн захиргааны эрчүүд эргэж харцгаав. Нээрээ л би ганцаараа үүдэнд шахуу байрладаг буйдангийн доод онцөгт шоовдордуу сууж байх агаад өнөөх эрчүүд маань ширээ тойрсон бүх сандлыг эзэлсэн байлаа.

"Би англиар муухан шиг л ярина" гэж би хэлэв.

Уулзалтаар яг юу ярьж, манай аймагт үлдэцтэй юу хэлэлцсэнийг сайн санахгүй байна. Магадгүй Северинхаус гуай өөрийгөө болон Азийн сан хэмээх байгууллагаа танилцуулсан байх. Харин намайг ганцаарчилсан уулзалтанд маргааш өдөр нь намайг урьсан ёсоор нь хүрч очиход нэг иймэрхүү яриа болсныг санаж байна.

"Чи яагаад ардчилалыг дэмжих болсон юм бэ" гэж Северингхаус гуай асуув.

"Хувийн өмч, итгэл үнэмшил чөлөөтэй болж байгаа нь таалагдаж байгаа учраас"

"Чи ардчилалын тухай юу мэдэх вэ"

"Багцаалахаас цаашгүй. Гэхдээ социализмын тухай сайн мэднэ. Сайн саар хоёрыг нь харж байгаа учраас юу нь таалагдахгүй байгаагаа бас мэднэ."

"Юу нь таалагдахгүй байна гэж"

"Социализмын үед хүн өөрийнхоөрөө байж чадахгүй байна"

"Чи юуг мөрөөддөг юм бэ?"

"...." Би таг болоодхов.

"Тодруулж хэлбэл чи ирээдүйд ямар хэмжээнд очно гэж боддог вэ"

"Энэ тухай ёстой бодож байгаагүй юм байна"

"За тэгвэл өөрөөр асууя. Чиний бахархаж явдаг, ийм

болох юмсан гэж үлгэр дуурайл болгож байдаг хүн хэн бэ?"

Бурхан минь, миний хариулт энэ америкт огт таалагдахгүй гэдгийг би мэдэж байлаа, гэхдээ л тухайн үед надад үлгэр дуурайл болгож байсан нэг эмэгтэй байсан юм. Би эцсийн эцэст үнэнээрээ л байх сайхан гэж шийдэв.

"Александра Коллонтай" гэж би хоор болгон хэлэв.

"Тэр чинь хэн бэ?"

"Оросын большевик намын гишүүн, ЗХУ-ын алдартай элчин сайд эмэгтэй"

"Дуулаагүй юм байна."

Би тэр харь газрын хүнтэй өөр юу ярих ёстойгоо хэсэгхэн үед мэдэхээ болиод байтал нэг санаа торлөо.

"Аа, би орос монголоос өөр орны хүмүүсийг мэдэхгүй л дээ. Миний бас нэг бахархаж явдаг хүн ээж маань. Манай ээж МАХН-ын аймгийн үзэл суртлын хэлтсийн эрхлэгч явсан. Нутагтаа их нэр хүндтэй, шударга хүн байсан."

"Тийм үү" гэж Северингхаус гуай сэргээд ирэв. "Ээж чинь чамайг Хөвсгөл аймгийн Сэргэн Мандлын намын дарга хийж байгааг юу гэж үзэж байна?"

"Миний ээж найман жилийн өмнө нас барсан"

"Өө уучлаарай"

"Гэхдээ аав маань намайг сайн дэмжиж байгаа. Ээжийн нэг дүү дэмжиж байгаа, нөгөө нэг дүү нь эсэргүүцэж байгаа"

"Тийм үү"

"Гэхдээ бид гэр бүлийнхэн дотроо нэгнийхээ үзэл бодлыг хүндэлдэг"

"Чи Америкт сурахыг хүсдэг үү"

Северингхаус гуай гэнэт ингэж бодож үзээгүй юм асуудаг байгаа! Би хэсэг зуур балмагдав. Ярилцагч маань намайг ойлгоогүй гэж бодсон уу, асуултаа өөрөөр тавив.

"Хэрэв чамайг Америкт сурахыг хүсч байвал Азийн

сангаас тусалж болно. Чи сурахыг хүсч байна уу"

"Үгүй л байх аа даа" гэж би зориг муутайхан хариулав.

"Яагаад?"

"Би англи хэлэндээ төгс биш"

"Хэлний сургуульд явж болно. Чи надтай яриад л байна, энэ чинь сайн эхлэл" гэж Северинхаус гуай тайлбарлав.

Би сурахыг хүсч байна гэж хэлэх л юм бол өнөө маргаашгүй алс холоо явчих гээд байх шиг санагдав. Гэвч би Америк явах тухай хэзээ ч бодож үзээгүй болохоор гэнэт олдож буй энэ боломж ер бусын зүйл байлаа. Энэхэн мөчид өнөөх ширтэх дуртай америк хийцийн байшингуудынхаа зургийг ч би ор тас мартсан байлаа.

"Би юу сурахаа мэдэхгүй байна" гэдгээ арайхийн хэллээ.

"За тэгвэл юу сурахаа мэдсэн үедээ надад хандаж болно шүү" гэж тэр яриагаа өндөрлөв.

Америк улсад сурах эхний боломжоо би ийнхүү алдсан юм. Хоёр жилийн дараа буюу 1994 онд Северингхаус гуайтай Улаанбаатарт уулзахад надаас асууж байсан асуултаа мартаагүй байснаар барахгүй дахин нэг боломжийг надад санал болгосон билээ. Гэвч би тэр үед бас л мөрөөдөлгүй хэвээр тууж явсан юм. Ингээд тэр боломжийг бас л алдав.

Миний мөрөөдөл 2000 онд бүр тодорхой болж сургуулиа ч бараг сөнгочихлоо. Тэгээд нэгэн өдөр мөнөөх Северингхаус гуайгаа ороо олж уулзаад мөрөөдлөө хэлтэл, "Би чамд хоёр удаа санал болгосон, чамаас өөр Америкт сурах боломжоос татгалзсан хүнийг, тэр тусмаа хоёр удаа татгалзсан хүнийг би амьдралдаа хараагүй шиг санагдана. Одоо даан ч тусалж чадахгүй" гэж билээ. Ингээд би ердөө л эртхэн шиг мөрөөдөлтэй болж чадаагүйгээрээ бүхэл бүтэн хоёр боломж, бас арван нэгэн жил алдсан билээ.

*Зөвлөгөө:*

*1. Мөрөөдөлтэй бай. Мөрөөдөлгүй бол амьдралд таарах таатай боломжийг алдсаар байх болно. Гэхдээ оройтсон мөрөөдөл нь огт мөрөөдөлгүйгээс дээр.*

*2. Өөрөөрөө бай. Өөрийн гэсэн үнэнээрээ байснаар нэг хэсэгтээ алдаж болно. Гэвч цаг хугацаа цаашлах тусам өөрийнхөөрөө байсан хүн л бусдад илүү ойлгомжтой болж, хүмүүс түүнд итгэдэг.*

*3. Ардчилалаас өөрт хэрэгтэй үнэт зүйлийг олж хар. Ардчилал чам шиг, над шиг жирийн хүмүүст сонголт, эрх мэдэл олдог. Зөвхөн ардчилалтай, чөлөөт сонголттой орчинд л бид дахин дахин алдаа гаргах эрхтэй, бас шинэ боломжуудыг өөртөө нээх ирээдүйтэй байдаг.*

# ХЭЛТЭЙ БОЛ ХӨЛТЭЙ

Англи хэлгүй бол алс хэтдээ явахаа байлаа гэдгийг өнөөдөр бүгд хүнээр хэлүүлэлтгүй мэддэг болжээ. Харин би үүнийг хүнээр хэлүүлж мэдсэн билээ. Учир нь 1990 онд хөдөөний надад байдал тийм ч тод томруун байгаагүй юм.

Анхны ардчилсан сонгуулийн дараа улс орон тэс өөр замаар хөгжих ёстой болоод байгааг харин сайн мэдэрч байв. Шинэхэн Ерөнхий сайд Д.Бямбасүрэн, тэргүүн шадар сайд Да.Ганболд нарын үгнээс зах зээл гэдэг зүйл анхаарал татах боллоо. Бас телевизийн цоо шинэ сонирхолтой олон ангит кино шиг зүйл гарч эхэлсэн нь Улсын Бага Хурлын хуралдааны тухай мэдээлэл байлаа. Тэнд дандаа шинэ баатрууд гарч шинэ үг хэллэг хэрэглэж, урд хожид дуулдаж сонсогдоогүй англи нэр томъёо ч гарч ирэх болов. Ер нь л тэр анхны ардчилсан засаг төр огт өөр нийгмийн тухай юу юугүй хэлэлцэж эхэлсэн. Толгой эргэм тоймгүй олон өөрчлөлт биднийг хүлээж байжээ. Манай гэрийн хойморт залрах хар цагаан телевизор Улсын бага хурал гарах тоолонд хамгийн чанга дээрээ паржигнадаг болов.

Гэтэл энэ шинэ нийгэмд маань миний хэдхэн жилийн өмнө Свердловскт сурч төгссөн төлөвлөгөөт эдийн засгийн мэргэжил хамгийн хэрэггүй зүйл болохыг би аяндаа өйлгож эхэллээ. Багахан гутралд орж мэргэжлээ цоо шинээр сонгохыг хүсэв. Хөдөөний жижиг хотод сонголт гээд байх зүйл тийм олон биш. Тэр тусмаа материал хангамжийн барааны агуулахын дэргэдээс холдохгүй өдөр өнгөрүүлж байгаа надад сонголт бүр ч бага харагдана.

Зуны амралтаараа Киевээс ирээд байсан дүү Баттайгаа мэргэжлээ оорчлох бодлоо хуваалцлаа.

“Эгч нь бариачийн курст явдаг юм уу гэж бодож байна” гэж би чин сэтгэлийн үгээ дэлгэв.

“Ха ха ха” гэж Бат “татаж унав”.

“Яасан?” гээд хоолой зангираад ирлээ.

“Эмч биш байж бариач болох гэнэ ээ?”

“Эмч биш мөртлөө зөндөө хүмүүс бариач, зурхайч болоод л байна ш дээ”

“Танд эмч зохихгүй ээ” гээд Бат тоомжиргүй хэлээд телевиз рүү эргэв.

“Зохино оо, би угаасаа эмч болох юмсан гэж боддог байсан юм. Тэгээд ч одоо миний мэргэжил утгагүй байна, би мэргэжлээ солимоор байна” гэж би түүний араас дагав.

“Та тийм л сүрхий курст сурмаар байгаа юм бол англи хэлний курст сур” гэж Бат гэнэт хэллээ.

“Англи хэлний курс ээ” гэж би асуув. “Тийм курс Монголд байдаг юм уу?”

“Одоогоор байхгүй байж болно л доо, гэхдээ нийгэм өөрчлөгдөж байна, хэн нэгэн хүн англи хэлний курс заавал нээнэ. Тэр үед нь явж сурахгүй юу”

“Хэзээ тийм курс нээгдэх бол?”

“Мэдэхгүй л дээ” гээд дүү маань хуучин Рекорд-310 телевизийнхээ суваг сольдог хатуу төмрийг гараараа эргүүлэн орбитын суваг хайв.

Энэ яриа болсноос хойш яг нэг сарын дараа манайд хотын зочин ирсэн нь Дорно дахиныг судлах хүрээлэнгийн ажилтан Цэдэв гэдэг эрхэм байв. Намуухан дуутай даруухан ах манай гэрийн том өрөөний буйдан сандал дээр суугаад аавгай хүүрнэнэ. Би цай идээ зөөгөөд, өөрийнхөө өрөө рүү орлоо. Аавын дэргэд настай хүнтэй зэрэгцэж ярихгүй гэсэн хүмүүжилийг дагав. Аав зөвшөөрвөл том өрөөнд орж, яриа чагнах болно. Аз болоход аавын дуу гэрээр нэг гэнэт хадав.

"Оюунцэцэгээ-чимэгээ-гэрэлээ, ороод ир. Энэ хүн чамаас юм асууя гэнэ"

Би инээсээр том өрөөнд орж, буйдан сандлын булан дээр суун асуултыг хүлээлээ.

"Энэ Цэдэв ах нь ижийтэй чинь хамт яагаав онөөх Эг-Үүрийн найман жилийн сургуульд сурч байсан юм гэнэ. Ээжийг чинь их хүндэлж явдаг гэнэ. Тэгээд хүүхдүүдэд нь тус болох юмсан гэж бодож явдаг гэнэ. Миний охин үгийг нь сонс" гэж аав танилцуулав.

"Ах нь сургуулийнхаа ойд оролцоод буцаж явна. Тэх зуураа ижийг чинь дурсаж байлаа. Та нар ээжийдээ зориулж Мона Лизагийн зураг явуулсан байна лээ. Ах нь ангийнхантайгаа нийлж жаахан уйлаад, бас дуулаад л. Ээж чинь үнэхээр онцгой хүн байсан юм шүү" гэж Цэдэв гуай хэлээд " Ах нь маргааш Улаанбаатар явлаа. Тэгээд та нарт яаж тус болж чадах вэ гэж асуух гэсэн юм. Миний дүүд ахаасаа гуйх, туслалцаа хүсэх зүйл байна уу" гэв.

"Байна" гэж би ам өрсөн хариуллаа. "Та надад англи хэлний курс олж өгч чадах уу? Би англи хэл сурмаар байна"

"Хэзээ?"

"Хэзээ л бол хэзээ. Би сурахад бэлэн байна."

"За ах нь наадахыг чинь бодож байгаад курс олдох юм бол цахилгаан явуулъя. Ахдаа энд хаягаа бичээд өг" гээд тэмдэглэлийн дэвтрээ гаргав.

Энэ мөчөөс хойш би хэзээ ч хамаагүй англи хэл сурахад зориулан өөрийгөө бэлтгэж эхлэв. Манай байгууллагын дарга Л.Балжинням гэдэг хүн Мөрөн хотод байдаг хоёрхон англи хэлтний нэг учир түүнээс ямар ч хамаагүй ном өгөөч гэж гуйлаа. Балжинням дарга нэг ном өгч би түүнийг дөрвөлжин дэвтэр дээр ба бэгүй хуулан бичиглэж эхлэв. Хэдэн дэвтэр дуусгасныг бүү мэд нэг л мэдэхэд миний латинаар бичдэг хурд монголоор

бичдэг хурдтай яг адилхан болсон байв. Гэвч би тэр үгсийг зөвхөн нүдэлж, гартаа оруулснаас биш уншиж чадахгүй, дүрмийг нь мэдэхгүй, орчуулж ч үзээгүй байв. Зөвхөн л гар нүд хоёроо дасгаж курсын тухай мэдээ ирэхийг тэсэн ядан хүлээлээ.

Хүсэн хүлээсэн цахилгаан 1990 оны 11 сарын 30-ны өдөр ирлээ. "12 сарын 1-нд МУИС-д англи хэлний гурван сарын курс нээгдэнэ. Төлбөр 1200 тогрог. Миний ажил дээр ирж, курст бүртгүүлсэн бичгээ ав. Д.Цэдэв" гэжээ.

"Балжинням дарга аа" гэсээр би өрөөнд амьсгаа дээртэй орлоо. "Надад цахилгаан иржээ. Би хот явж курст сурмаар байна. Та надад гурван сарын цалинтай чөлөө өгөөч"

"Тэр ямар ч боломжгүй"

"Яагаад?"

"Яагаад гэвэл англи хэлийг гурван сарын дотор сурах ямар ч боломжгүй. Яахав зүгээр хэдэн үг сураад ирье гэвэл цалингүй чөлөө аваад яв"

Энэ үг дотрыг маань маажиж орхив. Гэхдээ даргадаа түүнийгээ хэлээгүй л дээ. Баярлалаагаа хэлээд л цалингүй чөлөөгөө авсан.

Гадаа гарч ирэхэд хангамжийн хүйтэн контортоо даарсан манай хэд үүдэндээ нарлаж сууна. Үйлдвэрчний хорооны дарга Чулуун нягтлан бас тэдний дунд байна.

"Чулуун эгч ээ, би явлаа"

"Хаашаа?"

"Улаанбаатар"

"Юунд?"

"Англи хэлний курст явлаа. Маргааш хичээл эхлэнэ. Чадвал үдээс хойш онгоцонд суухаас"

"Тэгээд чи билетээ авсан юм уу?"

"Өө нээрээ билетний мөнгө байхгүй ш дээ. Би тэрийг даргаас гуйхаа мартчихаж. Надад цалингүй чөлөө өгсөн,

цалингүй чөлөө авсан хүн зардал гуйж болдог юм уу?"

"Болохгүй ш дээ" гэж Чулуун нүдээ эргэлдүүлэн бодлогоширсоноо, "Би чамд хандив цуглуулаад өгөх үү, хамт олны бага сага хувь нэмэр..."

Намайг ажлаа хүлээлгэж өгөх хооронд Чулуун эгч хүмүүсээс мөнгө цуглуулчихаж. Дугтуй дүүрэн нэгт, гуравтын дэвсгэрт гардуулав. Манайхны сарын цалин тэр үед 400-600 төгрөг байсан, талх нэг төгрөг далан мөнгө, есийн тос есөн төгрөг, нэг кг элсэн чихэр дөрвөн төгрөг байсан гээд бодохоор манай ажлынхан надад цалингийнхаа нэг хувийг, мөн нэг өдрийн талхны мөнгөө өгсөн гэсэн үг. Тэхдээ ганцхан цагийн дотор. Сайхан сэтгэл шүү. Ямар сайхан хүмүүстэй би ажиллаж байж вэ! Чулуун эгч Балжинням даргаас ч бас мөнгө авч амжжээ.

Гэртээ ирээд нисэх буудал явах болсон тухайгаа арван таван настай дүү Мөнхөөдөө хэлээд гурван настай хүүг минь харж үлдэхийг захилаа.

"Аавыг хөдөөнөөс ирэхэд араас 1200 төгрөг явуул гэж хэлээрэй"

"Аа ха. Эгч би гадаа тоглож болно биз дээ" гэж Мөнхөө зураг зурангаа асуув.

"Дүүгээ сайн хараарай. Доод подвол руу уначих вий"

"Эгч ээ, аавд юу гэж хэлнэ гэлээ..."

Бид хоёрыг нэг иймэрхүү суутал угас дуугарч, Тариаланд байгаа аавын дуу сонсогдов.

"Еэ ашгүй аав уу"

"Яасан миний хүү, аав нь өнөөдөр гарах гэж байна, та нар сайн уу"

"Би одоо Улаанбаатар явлаа. Та надад 1200 төгрөг олоод араас явуулаарай"

“Юу?”

“Би англи хэлний курст явлаа”

“Пөөх, тэр их мөнгийг чинь би хаанаасаа олох юм бэ”

“Мэдэхгүй ээ, аав та ямар ч байсан олоод явуулаарай, би ирээд гурван сарын дотор төлнө. Та зургаан сарын хугацаатай зээл аваад ч хамаагүй...”

“Тийм их мөнгө зээлэх хүн байхгүй ээ. Тэгээд ч гурван сард чи юугаа сурах юм. Явахгүй байж бөлдоггүй юм уу”

“Би сурна аа, чадна. За баяртай аав.”

Ингээд би Мөрөн хотын нисэх онгоцны шинэхэн буудалд ирлээ. Нисэхийнхэн намайг сайн танина. Миний нөхөр Л.Бат-Эрдэнэ нисэгч байсан учраас. Нисэхийн зүс таних эгчид Чулуун эгчийн цуглуулж өгсөн дугтуйтай мөнгийг сарвайж “Улаанбаатар явах оноодрийн билет авъя” гэлээ. Нисэхийн касс мөнгийг нэгт гуравтаар нь ялган тоолов.

“Хоёр төгрөг дутуу байна. Билетний үнэ нэг зуун гучин зургаан төгрөг” гэх нь тэр.

“Та эгч ээ, биччихээч дээ. Надад өөр мөнгө байхгүй” гэж би тал тохой татах гэж үзэв.

“Тэгвэл энэ мөнгөө ав. Би дутуу мөнгөөр бичиж чадахгүй” гээд дугтуйг минь буцааж байна.

Цонхны шил чичирхийлж, миний явах онгоц газардахаар ойртож байгаа нь дуулдав. Эргэн тойронд байгаа хүмүүсийг тойруулан харж хэнээс хоёр төгрөг гуйх вэ гэж яаран тооцоолов. Зүс таних, нэр мэдэх нэг ч хүн харагдсангүй. Шатаар өгсөж дээд зааланд байгаа хүмүүс дотор хайлаа. Залуухан бүсгүйн дэргэд өлгийтэй хүүхэд тэврэн зогсох залуу нүдэнд туслаа. Энэ бол наймдугаар ангид байхдаа пионерийн зуслан дээр танилцаж байсан хүү байв.

“Хүүе Цогтгэрэл ээ сайн уу” гэж би танимхайрлаа.

“Сайн” гээд Цогтгэрэл эхнэр рүүгээ харав.

“Уучлаарай, би хот явах гэсэн чинь хоёр төгрөг дутчихлаа, чи мөнгө байвал хоёр төгрөг зээлээч”

Цогттэрэл дуугүй энгэрээ уудлаад надад арван төгрөг авч өгөв.

“Би хариултыг нь одоохон аваад ирье заа” гээд би доош гүйв.

“Хүүе хариулт хэрэггүй шүү” гэж араас хашгирч байна.

Зорьсондоо хүрэхээр зориголж гарсан миний бие Улаанбаагарт найман тогрөгтэй, Цэдэв ахын цахилгаантай буулаа. Маргааш өглөө нь эрт гэгч Гадаад харилцааны яамны нэг хаалганд байрлах Дорно дахиныг судлах хүрээлэнд Цэдэв ахтай уулзахад “Гадаад харилцааны яамны нэр дээр курст орохыг зөвшөөрөв” гэсэн албан бичиг, нэг англи монгол толь бичиг өглөө.

Нагац ах Баярдалайнх хотод ирсэн хөдөөний намайгаа харамгүй зөчлох ганц түшиг тулгуур бөлгөө. Хотынхон хөдөөд, хөдоогийнхөн хотод суух ах дүүсээ түшдэг монгол ёсоороо би ийнхүү байр хоолны асуудлаа хялбархан шийдэв. Ийм ёс жудаг байдаггүйсэн бол би гэдэг хоосон хүн хотод яахин гурван сар амьдарч чадах билээ.

Монгол Улсын Их сургуулийн анхны тэр богино хугацааны курс өдрийн найман цаг хичээллэж их зүйл заасан. Тэнд гурван сар байх хугацаанд гайхмаар сайхан эрдэм төгс багш нараар заалгаж байлаа. Өөртөө зориулан ийм хуваарь гаргав:

8:00 - 16:00 курс
18:00- 19:00 гэрийн даалгавар
19:00- 21:00 цээжлэх үгийн жагсаалт хийх
21:00 – 22:00 үг цээжлэх (доод тал нь 10 дээд тал нь 300 үг)

Үг цээжлэх чадвар хүн бүхэнд янз янз байдаг. Дээрхи хуваариас хараад нэг цагт 300 орчим үг цээжлэнэ гэж худлаа гэж бодох хүн гарах байх. Гэхдээ энэ тоо тэр 300 үгээ маргааш нь санана гэсэн амлалт биш юм. Ердөө л тухайн өдөр тухайн цагт тэр 300 үгээ санана, нүдлэнэ гэсэн үг юм. Үг цээжлэх үе цаг англи хэл эрчимтэй сурч байгаа хэн бүхэнд хэрэгтэй. Энэ нь гурван сар байна уу, нэг сар байна уу хамаагүй. Ямар ч байсан эрчимтэйгээр үг цээжилж, нэг хэсэг үгийн сантай болох нь чухам юм билээ.

Анхны тэр дамжааг төгсөхөд бид хоёр зүйл олж авч нэг зүйлд алдагдал хүлээв. Юуны өмнө аав маань Тариаланд байдаг багын найз Сандагаас 1500 төгрөг зээлж явуулсны хүчинд би сургалтын толбөрөө толөөд дээрээс нь 30 ширхэг "Contact English 1-4" сурах бичгийг 300 төгрогөөр худалдаж авч чадлаа. Энэ гучин сурах бичиг миний англи хэлээ мартахгүй байхын баталгаа, бас өрөө төлөх хэрэгсэл болох учир хотоос авчирч буй хамгийн үнэтэй эд агуурс минь байлаа. Бас зүгээр ч үгүй дамжаагаа онц төгссөн учир надад анхан шатны хичээл заах эрхийн үнэмлэх МУИС-аас өглөө. Энэ хоёр сайхан мэдээний зэрэгцээ Засгийн Газрын 20-р тогтоол гэж нэг айхтар муу мэдээтэй. Тэр нь монгөний үнэ хоёр дахин хямдарсан явдал байв. Өөрөөр хэлбэл би Сандаг ахад 3000 төгрогний өртэй болоод буцаж байлаа.

Засгийн газрын энэ 20-р тогтоолоос улбаалан манай анхны ардчилсан Засгийн газар мөн ч их муулуулсан даа. Ялангуяа зах зээлийг зоригтой эхлүүлэгч Да.Ганболдыг орон даяар муулах гараа тэндээс эхлэв. Гэвч Да.Ганболдыг түүх хэзээ ч буруугтахгүй ээ. Тэр хүн байгаагүй бол манай хошмол, ганц орноос хамааралтай байсан эдийн засаг сонгодог зах зээл рүү орох гэж мөн ч их мунгинах байсан биз.

Чингиз Айтматовын "Анхны багш" гэдэг нэг огүүллэг

байдаг. Киргизийн зэлүүд хөдөө нутагт Дюйшин хэмээх бага боловсролтой залуу цагаан толгой, тоо заадаг тухай тэр зохиолд гардаг. Дюйшин багш өөрийнхөө мэддэг бүхнийг зааж дуусаад шавь нартаа "Би мэддэг бүх зүйлээ зааж дууслаа" гэж хэлсэн нь миний ганц уриа лоозон болох өдөр ирнэ гэж зүүдлээгүй явж. Гэтэл яг л тийм өдөр ирэв.

Би хотоос ирэнгүүтээ аймгийнхаа хөдөлмөрийн газарт очиж бусдад хичээл заах эрхтэй гэсэн үнэмлэхээ бүртгүүлээд, шууд англи хэл заах ажилдаа орлоо. Хаагуур зарлуулснаа санахгүй байна, ямар ч байсан миний анхны хичээлд арван хүн ирлээ. Арваас илүү хүн авахгүй гэсэн учраас нэмж ирсэн хүмүүсийг ч оруулсангүй. Ингээд эхний удаад үнэгүй гурван хичээл заагаад дараагийн хичээлээсээ эхлэн төлбөр хураав. Нэг сарын дотор гурван сарын дамжаагаар сурсан мэдсэн бүх юмаа зааж дуусаад бас 3000 төгрөгтэй болж өрөө дарлаа.

Нэгэнт 30 номноос хорь нь үлдсэн учир дахин тийм курс хоёр удаа ажиллууллаа. Миний курсын үнэ сарын 300 төгрөгноос 600, дараа нь 1000 болж өссөнөөр би хашаа байшингийнхаа эхлэлийг тавих мөнгөтэй болчихов. Англи хэл сурах зөвлөгөөг дүүгээсээ авч байснаасаа яг нэг жилийн дараа гэхэд би англи хэлээр гол орлогоо олдог болчихлоо. Тэр ч байтугай англи хэлтэй гэдэг маань төрийн байгууллагын сонирхлыг татаж эхлэв. Гэнэт дэвшиж аймгийн захиргаанд хэлтсийн дарга болоодхов.

Хүнд хичээл заах нь сурсныг баталгаажуулсан ч сурсан мэдсэн маань дэндүү бага байв. Ингээд газар үзэж, чихээ онгойлгож үзэх юмсан гэсэн хүсэлд автаж эхлэв. Тэр үед би шинэхэн орсон удирдах ажилдаа юуг яаж хийх талаар дэндүү бага мэдлэгтэй байлаа. Ходолморийн зах зээлийг шинэ нөхцөлд яаж ажиллуулах ёстой юм, яавал ажилгүйдлийг багасгах ёстой юм, нийгмийн оорчлолтоос болж бөөнөөрөө, залуугаараа тэтгэвэрт гарч байгаа хүмүүст хожмын одөр ямар сонголт байгаа юм гээд миний ухаан хүрэхгүй, мэдэхгүй олон асуултуудын хариуг хүмүүс

нэхдэг байв.

Би тухайн үеийн Хөдөлмөрийн сайд Цолмон гуайд өргөдөл бичиж, Хөвсгөлд ажиллахаар ирсэн Бямбаа гэдэг залуугаар дамжуулан хүргүүлэхээр зориглов. Тэр өргөдлөө яаж бичсэнээ гэртээ ирээд аав, нагац ах Лувсандорж нартаа хуучиллаа.

"Өнөөдөр би сайдад англиар өргөдөл бичээд..." гэж би эхлэв.

"Англиар аа, сайдад аа" гэж Лувсандорж ах аялгуулан дуугарч намайг егөөдөөд, "Сайн байна гэх болж байна уу, монгол хэлээ мартах дажгүй эхлэл..." гэж дургүйцсэнээ илэрхийлэв. Монгол хэл, уран зохиолын багш хүнд нээрээ миний үг их л буруу туссан байх.

"Намайг гадаадад хурал семинарт явуулж өгөөч гэж гуйсан" гэж би үргэлжлүүлэн тайлагнав.

"Миний хүү гадаад явах нь уу, болж л байна" гэж аав дэмжлээ.

"Гадаад руу гуйж явдаг болоо юу" гэж Лувсандорж ах хэлээд, "Чи үнэхээр л мундаг юм бол чамайг шагнаж, гадаад явуулах ёстой. Гуйна гэдэг гугамшиг" гэв.

"Яагаад намайг шагнах ёстой гэж. Би шагнал хүлээгээд вүгээр сууж байх юм уу, тэгээд ч намайг хэзээ гэдэг өдөр хэн гэдэг хүн өчиж шагнах билээ. Тэгсэнд орвол өөрөө хэрэгтэй зүйлээ гуйгаад явсан нь дээр" гэлээ.

"За харж л байя" гэж ах хэлэв.

"За Лууяа минь, бид хэд бүр хоцрогдоод байна. Наад хүүхдүүд чинь ерөөсөө шал өөр юм боддог, тэс өөр юм ярьдаг болж. Тэгээд хүссэнээрээ явж чадвал яваг. Хоёулаа нэг юм хувааж ууя" гээд аав лонхтой юмаа авдарнаас гаргангаа, "Чи энэ орой болгон гарч байгаа шинэ Үндсэн хуулийн хэлэлцүүлгийг харж байгаа биз дээ. Бидний үед чинь Үндсэн хуулийг нэг л өдорт ярс гээд баталдаг байлаа шүү дээ. Би бүр өөрөө гар өргөлцоод

сууж байсан юм чинь. Гэтэл одоо тэр үг үсэг бүрийг нь хэлэлцэж байгааг хараач. Чамд тэр сүлдний аль нь таалагдаж байна. Тэр цагаан шонхортой нь уул нь гоё юм аа тээ" гээд аав шилний хөнгөн цагаан бөглөөг шүдээрээ мултлав.

"Ха ха ха" гэж Лувсандорж ах чанга чанга инээгээд, "Тэр Улаанхүү асуудлыг мон гоё задалж байгаа биз, тийм ээ. Тэр чинь манай намын ёсгой сайхан залуу шүү. Энэ бага хурлынхан ерөөсөө их гоё залуучууд аа" гэж бахархалтай инээсээр тухлав.

Миний оргодол Хөдолморийн сайд Цолмонд хүрэхээр барахгүй намайг Тайландад болох олон улсын ходолморийн байгууллагын гурван долоо хоногийн семинарт явуулж орхив. Гадаадад ганцаар явахад тохиолдож болох хэлний үл ойлголцлын элдэв паянг туулсаар Паттая хотоос буцахдаа би ямар ч байсан англи хэлээр ярихаасаа айдаггүй болоод авлаа.

Цаашид ч зөндөө ихийг сурах хэрэгтэйгээ ойлгож авав. Ямар ч байсан мэргэжлээ солино гэдэг бодлоо орхиж, харин ч гэгээрүүлэн сайжруулахаар шийдэв. Зах зээлийн эдийн засгийн чиглэлээр бүтэн жил Москвад сурах боломж гарч, түүний дагуу нэг жил магистрийн хөтөлбөрт хамрагдлаа. Улсын зардлаар явж буй учир эргэж ирээд анх явуулсан яамандаа ажиллах гэрээтэй.

1993 оны намар Москвагаас ирэхэд Ходолмөрийн яам маань Хүн амын бодлого, ходолмөрийн яам болон хувирч, Цолмон сайд огцроод оронд нь МАХН-ын Засгийн газрын гишүүн Э.Гомбожав сайд ирсэн байв. Монгол Ардын Хувьсгалт Нам шинэ Үндсэн хуулийн дагуу байгуулагдсан анхны Улсын Их Хурлын 76 суудлын 70-ыг нь эзэлжээ. Ховсголд байхдаа харъяалагдаж байсан Сэргэн Мандлын нам маань сонгуульд ялагдсан Монголын Ардчилсан Нам, Монголын Үндэсний Дэвшлийн Нам, Нэгдсэн Намтай нэгджээ. Шинэ намыг маань Монголын Үндэсний Ардчилсан Нам гэх богоод манай нам, Монголын Социал Демократ намын нийлсэн таван хүн УИХ-

ын цөөнхийг бүрдүүлж байв. Намынхаа байраар орж улс төрийн хувьсал өөрчлөлтийг гадарлан, шинэлэг ажил олж хийхийн өмнө хуучин яамаараа орж бичиг баримтаа цэгцлэхээр явав.

Гэтэл би тэр өдөртөө ажилтай болчихлоо. Улсын Нийгмийн Даатгалын газрын дарга Ц.Сүхбаатар намайг өөрийн газартаа авахаар тушаал гаргаж, П.Жасрай гуайн засгийн газрын гол хөтөлбөрүүдийн нэг болох Нийгмийн даатгалын багц хуулийн ажлын хэсэгт оруулаа.

Манай яамныхан П.Жасрай сайдыг “овгон” гэнэ. Өвгон сайд тэтгэвэр, тэтгэмжийн сангийн тооцоог зэрвэс хараад сайн мууг нь хэлдэг л гэнэ, буруу тооцвол амаа асуулгана л гэнэ. Бас бидний тооцоо УИХ-д ороод их будилна. Тэнд малчин гишүүн Намхайнямбуу агсан нэг үг хэлэхэд л бидний тооцоо эргээд будилж орхино. Нийгмийн бодлогын байнгын хорооны дарга Монхөө гуай ч бас санаа өгнө. Энэ бүхнээс улбаалан яаман дээрээ илүү цагаар сууж, судалгаа тооцоо бүрийг дахин гаргана. Хамгийн аймаар нь УИХ дахь цөөнх. “За тэр Р.Гончигдоржид л анзааргдах алдаа оруулчихвий, наадахаа сайн хараарай, хасаарай” гэж манай ажлын хэсгийнхэн нэг нэгэндээ захидаг байлаа.

Миний үндсэн ажил компьютерт тооцоо судалгаа хийх ажил байсан ч өөр нэг туслах үүрэг надад оногдов. Тэр нь орчуулга хийх.

Тэр үед хуулийн төслийн үг үсэг дээр туслахаар ирсэн Олон улсын хөдөлмөрийн байгууллагын мэргэжилтэнтэй гардаж ажиллаж байсан Дэжээ гэж эмэгтэй байлаа. Дэжээ эгч одоо ч Нийгмийн даатгалдаа байгаа болов уу. Дэжээ эгчийн ачаалал тэр үед хэрээс хэтрээд байсан аж. Таван шинэ хууль, гурван хуучин хууль, за тэгээд шинээр гарч ирж байгаа олон улсын баримт бичгүүд, төсөл төлөвлөгөөтэй холбоотой бүхий л аман болон бичгийн орчуулга ганц тэр хүнд ногдоно.

Дэжээ эгч нэг өдор яамны хэмжээнд анхан шатны англи

хэлний мэдлэгтэй гэгдэх бидний таван хүнийг дуудаад нэг нэг хуудас материал огч орчуулж ирэхийг даалгав.

Харахад нэг хуудас ч тэр бол хуулийн хэллэгтэй, давж боломжгүй даваа байлаа. Миний мэдлэг тухайн үеийн цар хүрээнд цамнаж очоод ч дийлэхээргүй юм шиг санагдав. Гэвч тэр ганц хуудас намайг цаашид ахих уу, эс ахих уу гэдгийг шийдэх байв. Тэр алгын чинээ хуудсыг сайн өрчуулж чадвал би мөнгөөр орчуулга хийж ч магадгүй. Хуудас орчуулгын үнэ 10-25 доллар байсан богөөд мэргэжлийн биш, анхан шатны мэдлэгтэй надад бол нэг доллар байхад ч болохоор байв. Учир нь сарын цалин маань тэр үеийн ханшаар ердөө л дочин доллар орчим байсан юм.

Орчуулах ажил өрой найман цагаас эхэлж шөнийн дөрвон цагт дуусав. Ганц хуудас маань явж өгөхгүй, яг л хадтай газар нүх ухах шиг хэцүүхэн санагдсаныг яана. Гэвч би үнэлгээ шалгалтанд тэнцэж орхив. Тэр ганц шөнийн нойргүй хоносон орчуулгаараа би англи хэлний албан хэллэгийн өгүүлбэрийг мэдрэх гараагаа тавьсан байж.

Дэжээ эгч намайг магтаж урам өгөөд надад ажил нэмж өгох болов. Тэр газар 1996 он хүртэл ажиллахдаа аман болон бичгийн орчуулга хийх тоолондоо үзүүлж шалгуулах хүнтэй байхын сайхныг үзэв. Дэжээ эгч хэзээ ч хүн гомдохоор шүүмжлэл хэлдэггүй ид шидтэй. Чи муу орчуулжээ гэхийн оронд яавал сайн орчуулга гарах вэ гэдгийг зөөлон дуугаар тайлбарлана. Дэжээ эгчийн зарим зовлөгөөнөөс хуваалцая:

"Сайн орчуулга гэдэг үгийг үгэнд нь, утгыг утганд нь давхар хадсан орчуулга байдаг"

"Муу толь бичиг хэрэглэж орчуулга хийхэд муу орчуулга гарна. Хамгийн сайн толь бичиг хэрэглэж бай."

"Англиас монгол руу эхлээд өрчуул. Англи үгэнд тохирсон монгол үг олох маш хэцүү. Чиний орчуулгын үгнээс мэдлэгийн чинь цар танигдана."

“Ямар нэг үгийг хадаж орчуулж чадахгүй бол англи үгийг нь хэрэглэсэн нь дээр. Тэрнээс монголоор тайлбарлаж байгаа нь энэ гээд утгын алдаа гаргаад явчихаж болохгүй. Утгын алдаа хамгийн бүдүүлэг.”

“Толь бичиг эргүүлэхээс хэзээ ч бүү залхуур. Хэн сайн толь бичиг хэрэглэнэ, тэр хүний орчуулга сайн гарна.”

“Муу орчуулгыг засах гэж сууснаас шинээр орчуулсан нь дээр байдаг”

“Орчуулга хийхэд хоёр дахин ашигтай. Нэгд чи шинэ мэдээлэл олж авна, хоёрт хэл сурна”.

Би ойролцоогоор долоон жил бичгийн орчуулгаар дагнав. Тэгэхдээ зөвхон англиас монгол руу. Хуулийн хэллэг, албан бичгийн яриа хэллэг, уран зохиолын бус номын хэмжээнд хүрэх ямар ч орчуулгаас айхгүй болж амьсгаа авахтайгаа болоодхов. Гэхдээ миний үнэ тариф дэндүү хямдхан хэвээр үлдэв. Нэг хуудсыг 3-5 доллараар орчуулсаар ядарч эхэллээ. Арай үнэтэй аргаар мөнгө олмоор санагдав. Аман орчуулгаас гадна англи хэлээр шууд бичиж мөнгө олж байгаа хүмүүс хамаагүй өндөр орлого олж байлаа.

Тэгээд л үнэ төлборгүйгээр англиар бичиж эхлэв. Цаг үеийн асуудлаар, өөрийнхөө сэтгэл зүрхэнд ойрхон тийм зүйлийг бичиж дуртай үедээ нийтлүүлэх нэгэн боломж нь интернэтийн орчин. Эрх чөлөө төв төрийн бус байгууллагыг гадаадынханд болон монголын олон нийтэд таниулсан хүний эрхийн сэрэмжлүүлэг анхнаасаа англи хэл дээр гарч эхэлсэн нь тэр байв.

*Зөвлөгөө:*

*4. Англи хэл суръя, түүнийгээ сайжруулъя гэвэл хоног өдөр алдалгүй ямар нэг зүйл хий. Зүгээр сууж л болохгүй.*

*5. Англи хэлнээс орчуулга хийхдээ аль болохоор өөрт хэрэгтэй, сонирхолтой байлга. Өдөр тутмын зурхай, сонирхолтой үйл явдлын мэдээ, захидал харилцаа, шинэ хичээл гэх зэргийг өөртөө зориулан орчуулж болно. Харин бусад орчуулгыг мөнгөөр хийвэл сонирхол буурахгүй сайн талтай.*

*6. Өчигдөр цээжилсэн үгээ өнөөдөр санах гэж битгий өөрийгөө зовоо. Мартсан үгээ шинээр цээжлэх үгийнхээ дотор оруулж ахин дахин цээжил.*

*7. Англи хэл дээр кино, мэдээ үз.*

*8. Алдаа гаргахаас айлгүй англиар ярь. Алдаа гаргахаас айсан хүн хэзээ ч сурдаггүй.*

*9. Цээжил. Хэлэх үгээ англиар бэлдээд цээжил. Англи дуу сур.*

*10. Англи хэл сурахад сэтгэл санааны хүч ихээхэн шаардагдах учир өөрийгөө оодрог, урамтай байлга. Бусадтай өөрийгөө бүү харьцуул. Хэрэв бусдаас удаан сурч байна, тэднээс муу ярьж байна гэж өөрийгөө доогуур үнэлэвэл урагш ахихад саадтай. Өөрийгөө зөвхөн өөрийнхөө өчигдөртэй л харьцуул.*

# НЭГИЙН ДАВАА БУЮУ ШАЛГАЛТ

Америкт сургуульд явна, гадаадын байгууллагад ажиллана гэсэн зорилготой хэн бүхний өмнө нэгийн даваа нь стандарт шалгалт байдаг. Үүнийг TOEFL гэнэ. Хэрэв Америкт бакалаврын хэмжээнд сурах гэж байгаа бол SAT гэдэг шалгалт, мастерийн хэмжээнд сурах гэж байгаа бол GRE, GMAT гэх мэт түвшний шалгалт нэмж өгнө. Сургууль, мэргэжлээсээ шалтгаалаад өөр өөр шалгалтууд өгөх агаад тэр бүх шалгалтуудыг стандартчилсан байдаг учир нийтэд нь стандарт шалгалт гэх болжээ. Ийм шалгалтуудын тухай реклам сурталчилгаа одоо энд тэндгүй болж, шалгалтад бэлтгэх курс сургалтууд ч ажилладаг болжээ. Энэ бол барууны сургуульд явах боломж улам л нээлттэй болсныг гэрчилнэ.

TOEFL гэж юу юм бэ. Анх энэ тухай огт мэддэггүй байсан хүнд нэлээд хол сонсогддог сонин эд. Тэр дээгүүр л чадалтай хүмүүсийн өгдөг нэг шалгалт гэсэн ойлголт болоод үлдэх нь бий. Ядаж байхад энэ шалгалтыг өгөх гэж чамгүй мөнгө төлнө. Иймээс орлого багатай айлд бол TOEFL-д хүүхдээ бэлтгэх, шалгалтад оруулах нь бүтэшгүй зүйл байх ч тохиолдол бий. Бүхэл бүтэн өвлийн идэшний үнээр нэг шалгалтад ороод, сургуульд тэнцэх эсэхээ ч мэдэхгүй үлдэнэ гэдэг жирийн монгол айлын хувьд дэндүү эрсдэлтэй хэрэг гэдэг сэтгэгдэл төрөх нь энүүхэнд.

Москвад 1992 оны арван нэгдүгээр сард сайхан зөөлөн цас бударна. Кремлийн хана, түүний орөйн таван хошуу нь улаан өнгөтэй хэвээрээ ч оросууд манай зах зээлийн шилжилтэд нэг зүйлээрээ үнэхээр чухал нөлөө үзүүлж байлаа. Тэр нь тэдний оюуны хүчтэй машин, орчуулгын өндөр потенциалын

хэр хэмжээ юм. Тэр үед англи хэл мэддэг хүн Монголд тоотой хэдхэн байсан учир зах зээлийн шинэ нийгэмд яаж бизнес хийх тухай гээд эдийн засаг, улс төрийн шинэчлэлийн хамгийн ойр зуурын мэдээллийг манай дундаж сэхээтнүүд ихэвчлэн орос хэлээр л олж мэдэх бололцоотой байлаа. Оросууд ч барууны ном зохиолыг хүүе гэхийн зуургүй орчуулж номын дэлгүүрүүд нь шинэ номоор бялхдаг цаг үе. Тэр номууд нь монгол руу хүрч, манайхан барууны мэдээлэл, мэдлэгийг цангаж хатсан говийн хөрс мэт шингээн авсан үе.

Арван долоон тооны монгол залуусын хамт ОХУ-ын Ерөнхий сайд Егор Гайдарын ивээл дор нээгдсэн "Олон улсын бизнесийн удирдлагын магистрийн хөтөлбөр" гэдэг сургалтанд би оролцож байв. Манай сургууль Южный метрогийн ойролцоо Оросын Улс Ардын аж ахуйн академийн байранд байрлана. Миний хажуугийн өрөөнд хэл шинжлэлийн нэрт доктор Лувсанвандан гуайн бага охин Отгонгэрэл амьдрах бөгөөд бид гал тогоо нэгтэй.

Нэг өдор Москвад Отгонгэрэлийн ээж, хүү хоёр нь ирлээ. Шарав гэдэг намбалаг сайхан эмэгтэй манай нутгийн эгч байв. Бүр аавын маань торсон газар болох Их уулын Сараалжын голын хүн аж.

"Танай хүүхдүүд их завгүй бололтой юмаа" гэж би хууч эхлэв. "Та 1990 онд Оюутны Холбоог удирдаж, талбайд жагсаалд гардаг байсан хүү Болддоо их санаа зовдог байв уу?"

"Тэгэлгүй яахав" гэж Шарав гуай цайгаа оочлоно. "Ёстой ганц айдаг юм чинь Болд байлаа шүү дээ. Хэзээ тэрнийг минь НАХЯ бариад явчих бол гэж айдаг байлаа. Харин одоо дүүтэйгээ нийлээд, Бодь Интенрэшнл компани, бизнес мизнес яриад эхлэхээр нь л санаа амарч байна."

"Танай охидууд бас их гадаад явах юм аа. Нараа, Сараа гээд л эгч нар ирээд Америк, Европ руу явцгаах юм."

“Харин тийм ээ” гэж Шарав гуай хүүхдүүдээрээ бахархан мишээгээд “Сараа маань сургуульд явах гээд нэг шалгалтанд болдэж байгаа юм байхаа. Тоофл гэв үү. Лут даваа гэнэ билээ”

“Тийм үү. Тийм шалгалтыг ёстой дуулаагүй юм байна” гэж би гайхширав.

“Чам шиг залуу хүүхдүүд тэр шалгалтад хүч соримоор юм шиг санагдсан шүү. Их алсын юманд хэрэг болдог гэсэн. Их л хэцүү шалгалт юм шиг байна лээ. Гэхдээ ааг чадлаа үзэх хэрэгтэй ш дээ. Зуун долларын үнэтэй юм байна лээ.”

“Зуун доллар аа!” гэж би уулга алдав. “Яасан аймаар үнэтэй юм бэ...”

Шарав гуай надад ийнхүү TOEFL-ын шалгалтын тухай анхны мэдэгдэхүүн олгосноос хойш дорвон жилийн турш би энэ шалгалтыг хаана өгөх, яаж оголцох тухай ямар ч баримжаа баггүй явав. УИХ-ын дэд даргын туслахаар ажиллаж байхад минь нэг зарлал ирдэг юм байна.

“АНУ-ын элчин сайдын яам, УИХ-ыг дэмжих хүрээнд УИХ-ын тамгын газрын ажилтан, Их хурлын гишүүдийн туслахуудыг TOEFL-ын шалгалтад үнэгүй хамруулна” гэсэн утгатай мэдээ байв. Зуун долларын үнэтэй шалгалтыг үнэгүй өгөх боломж гарсныг мэдээд бушуухан бүртгүүлээд, яваад очлоо.

Анхны шалгалтадаа ийнхүү ямар ч бэлтгэлгүй орсноос болж 385 гэдэг доогуур оноо авлаа. Би энэ шалгалтанд орсон нийт хүмүүсийн дотроос сүүлээсээ таван хувьд нь багтжээ. Гэтэл барууны сургуулиуд ядахдаа л эхний тавин хувьд багтах хүмүүсийг хайж байдаг гээд боддоо.

“За тэгээд ч шалгалтаа үнэгүй өгсөн юм чинь надад алдах юм байхгүй...” гэж өөрийгөө тайвшруулах гэж оролдов. Үүнээс хойш нэг л мэдэхэд зургаан жил өнгөрчээ. Америкт сурахгүй бол болохгүй юм байна гэдэг бодол улам бүр лавшраад байдаг, ийм бодол орж ирэх болгонд оноох шалгалт хамгийн түрүүнд

шаардагдана. Ингээд ямар ч байлаа хэзээ нэгэн цагт Америкт явах бодолтойгоор шалгалтад дахин орохоор зориглолоо.

Нэг өдөр багын найз Баярмаатайгаа санамсаргүй тааралдав. Баярмаа тэр үед НҮБ-ын Хүн амын сан дахь ажилдаа дэвшихээр бэлтгэж байв.

“Найз нь TOEFL-ын шалгалтанд орсон. Ёстой сайн бэлтгэхгүй бол ярвигтай эд байна лээ” гэж Баярмаа угийн илэн далангүй зангаараа сурсан мэдсэнээ хуваалцав.

“Би ч бас тэр шалгалтад хаанаас ном олж авахаа сайн мэддэггүй. Би тавдугаар сард шалгалтад орохоор бүртгүүлсэн” гэлээ.

“Өө чи надаас ном авах уу?” гэж Баярмаа цэвэрхэн хөмсгөө өргөөд “Надад ганцхан ном байгаа, чи хувилаад авбал ав” гэлээ.

Ингэж TOEFL-д бэлтгэх анхны номоо олж авав. Үнэхээр зузаан том ном ажээ. Мэдэхгүй үг огүүлбэр зондоо. Яаж энэ бүхнийг хоёрхон сарын дотор судалж, арайхийж бүртгүүлсэн шалгалтадаа ордог билээ...

Эхний ээлжинд бүх мэдэхгүй үгээ цээжлэхээр шийдлээ. Дараа нь номоо эхнээс нь дахин уншиж, цаг минут харж ажиллая гэж бодов. Цээжлэх үгээ жагсааж бичээд, хозор шиг цаасан дээр нэг нэгээр нь орчуулж бэлтгэв. Бараг л хоёр гурван мянган ширхэг “хөзөр”-тэй болов. Үүнийг яаж цээжлээд, мартахгүй байх вэ гэж хэрдээ толгойгоо гашилгав. Нэг санаа орж ирлээ.

“Сайн уу, Ариунаа юу?” гэж би оюутан байх үеийн найз руугаа утастлаа.

“Мэжик сьют компани байна” гэсэн эмэгтэй хүний дуу гарав.

“Танай офист ажилладаг Ариунаатай яръя”

“Өрөөндөө алга байна, эргээд оөр рүү чинь залгуулъя”

Мэжик Сьют компани бол Монголд шинээр орж ирж

бизнес эрхэлж байсан гадаадын компаниудын нэг. 1999 онд Ардчилсан Холбоо Эвсэл засгийн эрхэнд байхдаа АНУ-ын конгресст нэгэн хууль лоббидосны үр дүнд АНУ манай улсын нэхмэл сүлжмэл үйлдвэрлэлийн бүтээгдэхүүнд худалдааны давуу эрх олгоод байв. Худалдааны давуу эрх гэдэг нь "Монголд үйлдвэрлэв" гэсэн шошготой бүтээгдэхүүн АНУ-ын зах зээлд ямар ч тоо хэмжээ, тарифын саадгүйгээр нэвтрэнэ гэсэн үг. Гэтэл манай хөрш Хятад, Япон зэрэг орнууд АНУ-ын зах зээлд бүтээгдэхүүнээ нийлүүлэхийн тулд тариф төлж, тооны хязгаарлалттай тулгардаг. Монгол нэгэнт ийм том зах зээл рүү нэвтрэх таатай нөхцөлтэй болсон учир Канад, Америкийн хамтарсан Мэжик Сьют компани оёдлын үйлдвэр үүд хаалгаа нээж энд үйлдвэрлэсэн бүтээгдэхүүнээ америкийн зах зээлд гаргаж эхэлжээ.

Найз Ариунаа маань удсан ч үгүй эргээд залгаж байна.

"Яасан Оогий? За ямар хэрэг гараав?" гэж сайхан зантай найз маань асууж байна.

"Уучлаарай ойрд огт залгаагүйд. Нэг хэрэг гараад."

"Ну ладно," гэж Ариунаа өршөөнгүй инээгээд, "Би чамайг угаасаа мэднэ ш дээ. Чи хэрэг гарахаар л залгадаггүй юу. Тэгээд ямар хэрэг гараа вэ?"

"Би TOEFL-ын шалгалтад орох гэсэн юмаа" гэж тайлбарлаад, "Надад хамт бэлтгэх хүн хэрэгтэй байна. Би яг хоёр сарын дараа шалгалтанд орохоор бүртгүүлсэн. Чи TOEFL-д бүртгүүлээд надтай цуг бэлтгээд шалгалтанд цуг ороoч" гэж урсгаж гарав.

"Хүүе Оогий байз байз," гээд Ариунаа инээд алдсанаа, "Би сургууль хөөцөлдоогүй, англи хэлийг албан ёсны ямар ч сургалтаар сураагүй, надад TOEFL нэг их сонин биш байна аа" гэж байна.

"Чи надаас илүүтэй англиар ярьдаг биш билүү."

“Миний англи хэл энэ босстойгой л ойлголцох хэмжээний хар хэл ш дээ. Би зөв ч ярьдаг юм уу буруу ч ярьдаг юм уу сайн мэдэхгүй.”

“Чи надтай хамт бэлтгээч дээ. Би бэлтгэлийнхээ бүх дизайныг гаргачихсан. Чи хагас бүтэн сайн өдөр ирээд надтай хоёр цаг үг цээжилж бай л даа. Би ганцаараа болохоор урагшгүй байна” гэж гуйлаа.

“За тэгвэл би энэ долоо хоногтоо багтаад TOEFL-ын шалгалтад бүртгүүлье. Тэгээд хагас сайн өдор уулзах уу?”

“Өдрийн хоёр цагт, Эрх чөлөө төв дээр шүү.”

Ариунаа бид хоёр найман долоо хоног үг, дүрэм цээжилж, дасгал ажиллаж бие биенээ сойсны хүчинд TOEFL-ын шалгалтаа амжилттай туулав. Ариунаа 594 оноо, би 567 оноо хүртэв. Ариунаа маань ийм сайхан оноо авсан ч сургуульд явна гэж яарсангүй, харин ажлын байраа чанаржуулж илүү далайцтай төсол дээр ажиллах болсон билээ.

TOEFL-ын шалгалтанд хүссэн 560-аас дээш оноогоо авсан учир дараагийн шатны шалгалт болох GRE-д ганцаараа бэлтгэх урам, хүчтэй болсон байв. Тэр үед 150 долларын үнэтэй байсан энэ шалгалт нь англи хэл, анализ, математик гэсэн гурван хэсгээс бүтнэ. TOEFL-ын бэлтгэл нь GRE-ынхаас хамаагүй хөнгөн байж. Жинхэнэ хэцүү шалгалт нь GRE байх шиг санагдав.

Гурван сар бэлтгэсний дараа GRE шалгалт өгохөд англи хэлнээс бусад дүн маань ямар ч дээд сургуулийн шалгуурт элбэг тэнцэхээр гарав. Харин англи хэл дээр 390 гэсэн дүнтэй. Энэ нь америкийн дээд сургуульд мастерийн хөтөлбөрт сурахыг хүсэгчдийн авах ёстой 430 гэдэг шалгуураас хамаагүй доогуур үнэлгээ. Энэ дүнг засч сайжруулах цаг, мөнгө дутлаа.

Ингээд ямар ч байсан хоёр гол шалгалтаа өгч горьдлоготой дүн авсан учир америкийн сургууль хөөцөлдөж эхлэхэд бэлэн

болоо гэж өөртөө хэлэв. TOEFL-ын шалгалтын дүн хоёр жил, GRE-ын дүн таван жилийн дотор хүчинтэй тул би 2003 оноос хэтрэхгүй ямар нэгэн сургуульд тэнцэхгүй бол дахин TOEFL-ын шалгалт өгөх хэрэгтэй болно. Энэ нь дахиад л мөнгө шаардах учир сургуульд эртхэн л тэнцэх хэрэгтэй...Гэхдээ яаж!

***Зөвлөгөө:***

*11.TOEFL, GRE, GMAT, SAT зэрэг стандарт шалгалтад зориулалтын номыг нь авч бэлтгэ. Бэлтгэлгүйгээр орвол мөнгөний гарз болно. Дор хаяж гурван сарын бэлтгэл хэрэгтэй.*

*12. Стандарт шалгалтуудын дизайн үргэлж шинэчлэгдэж байдаг учир хамгийн сүүлийн үеийн номыг олж бэлтгэх, эсвэл ийм шалгалтад бэлтгэх курст суралцаж сүүлийн үеийн мэдээлэлтэй байх хэрэгтэй. Шалгалтын дизайныг ойлгоогүйгээс маш олон зүйл алдаж болно.*

*13. Шалгалтад орохоос өмнө цаашид өөрийн дүнгээ илгээх дор хаяж гурван сургууль, тэтгэлэгийн хаягийг мэдэж авсан байвал сайн. Ийм хаяггүй орсноос болж оноо чинь буурахгүй ч мөнгө, цаг хэмнэх боломцоогоо алддаг.*

*14. Аудио, компьютер, ном, дэвтэр, харандаа гээд бүхий л боломжтой хэрэгслийг ашиглаж шалгалтадаа бэлтгэ.*

*15. Хүнтэй хамтарч бэлтгэ. Стандарт шалгалтуудыг хэдэн зуун мянган хүн нэгэн зэрэг өгч байдаг бөгөөд чи тэр олон хүний хэдэн хувьд нь багтах вэ гэдгээр л оноо чинь гардаг. Жил ирэх тусам дундаж шалгуулагчийн оноо чангарч байдаг учир топ тавин хувьд багтах шалгуур тэр хэмжээгээр чангардаг. Иймээс өөрөөсөө зарим талаараа илүү сайн хүн олж хамт бэлтгэвэл тэр*

*хэмжээгээр оноо чинь чангарах бололцоотой.*

*16. Стандарт шалгалтын "унших" дасгалыг хийхдээ уншиж байгаа сэдвээ сонирх. Сониуч сэдэлгүйгээр уншвал агуулгыг нь цагтаа багтаж тогтоохгүй, хариултыг хурдан олж чадахгүйгээс болж оноо алдана. Уншиж байгаа хуудас болгондоо шинэ зүйл сурч байгаа оюутны байдлаар ханд.*

# СУРАХ ЧИГИЙГ ХАЙЖ ОЛ

"Оюунаа, где товарищ Элбэгдорж?" гэсээр УИХ-ын гишүүн Х.Хулан нэгэн цаас барьсаар орж ирэв.

"Дарга хуралтай байгаа" гэж би УИХ-ын дэд даргын үүдний өрөөнд байдаг том модон ширээнийхээ араас эрхэм гишүүн рүү харлаа.

"Би энэ хэдэн гишүүдийг бүр ойлгохоо байлаа. Надад нэг бичгийн хариу өгөх ёстой байтал ганц нь ч байдаггүй шүү. Уул нь уралдаад л хариугаа өгмөөр юм" гэж Хулан гишүүн ширээний өндөр хаалтыг тохойлдов.

"Манай дарга бас хариу өгөх ёстой юм уу? Ямар бичиг юм бол?"

"Энэ Элбэгдорж, Зориг, Бат-Үүл, Да.Ганболд хэн хэн ч бишээ бүгдээс л хариу хүлээж байгаа."

"Зөвхөн манай намынхан юм уу?"

"Нет нет. Соц декүүд ч бас. МАХН-ынхан ч бас хариу алга. Тэр намын дарга нар Р.Гончигдорж нь ч алга Н.Энхбаяр ч хариу өгдөггүй"

"Би даргынхыг хариуцаад авья. Тэгээд танд заавал хариуг нь авч огье. Хулан гишүүний огсон бичиг гэхээр дарга мэдэх юм байгаа биз дээ"

"Санахгүй байж магадгүй гээд би энд дахиад хувилаад тараад явна. Чи үүнийг даргадаа үзүүлээд хариугаа эсвэл надад, эсвэл тэр сургууль руу нь шууд өг гээрэй" гэж Хулан гишүүн барьж явсан бичгээ өглөө. Зэрвэсхэн харвал англиар бичсэн зүйл байв.

"За би даргад сайн дамжуулж огье. Найдаж болно."

"Ладно, пока" гэсээр Хулан гишүүн гарч явав.

Бичгийн орчуулга англи хуудасныхаа ард байх бөгөөд уншиж үзтэл нэгэн нэртэй сургуулийн тухай, тэр сургуульд явахад бүрэн хэмжээний тэтгэлэг олгох хөтөлбор байдаг тухай, шинэ үеийн улс төрчдийг тус хөтөлбөрт өргөдөл гаргахыг урьж байгаа тухай ерөнхий мэдээлэл байв.

УИХ-ын дэд дарга Ц.Элбэгдорж хурлаа дуусгаад өрөөндөө орж ирээд туслахаа дууддаг хонхоо дарж байна. Би өрөөнд нь оров.

“За энэ ширээн дээр байгаа бичгүүдэд гарын үсэг зурчихлаа. Өөр яаралтай юу байна?” гэж дарга асуув.

“Хулан гишүүн энэ бичгийг их чухал гэж сануулсан” гэсээр би өнөөх бичгийг ширээн дээр нь тавив. “Харвардын их сургуулийн тухай л байх шиг байсан. Таныг заавал хариугаа өг гэсэн”.

Энэ явдлаас хойш гурван жилийн дараа Ц.Элбэгдорж Харвардын Их Сургуульд сурах гэнэ ээ гэсэн мэдээлэл тархав. Мейсоны тэтгэлэгт хамрагдаж Харвардын Их сургуулийн Жон Кеннедийн нэрэмжит Төрийн удирдлагын сургуульд мастерийн хөтөлбөрт явсан нь тэр.

Хэвлэл мэдээллээр Ц.Элбэгдоржийг шүүмжилж “Төрийн өндөрлөгт гарахаасаа өмнө сурах ёстой байтал ерөнхий сайд болсныхоо дараа сургуульд явах ч гэж дээ” гэцгээж байв.

Харин миний хувьд Ц.Элбэгдорж даргын Харвардад явсан нь огт оор сэтгэгдэл төрүүлсэн юм. Би “хэн ч хэзээ ч сургуульд явж болох юм байна” гэсэн шинэ урам зоригтой болчих нь тэр. Ингээд бараг л даргыг онгоцонд суулгасан өдрөөс эхлэн би өөрийн мөрөөдлийн сургуулиа хайж эхэллээ.

Гүүглийн хайлтын системээр “Нэг жилийн мастерийн хөтөлбөр” (one year, master’s program) гэж хайлаа. Хар мянган зүйл гарч ирэв. “International policy, politics, economy, master’s, one year” гэж бас хайв. Бас л нэлээд олон сонголт гарч ирлээ.

Тэдний дотроос "Стэнфордын их сургуулийн олон улсын бодлого судлалын хөтөлбөр" гэсэн зүйл миний өмнө годон соргог туслаа. Хоёр жилийн мастерийн хөтөлбөрийг нэг жилд хийж болно гэсэн байх юм. Өргөдөл гаргах эцсийн хугацаа 12 сарын 31, TOEFL-ын онооны доод хэмжээ 570, GRE шалгалт өгсөн байх шаардлагатай агаад эдийн засгийн бакалаврын хэмжээний мэдлэгтэй байх учиртай ажээ. Жилийн дундаж төсөв 45 мянган доллар!...

Мөнгөнөөс бусад нь санасанаар гараад ирэх шиг. TOEFL-ын оноо гурваар дугах бололтой, гэхдээ тэрнээс өөр сонголт хийе гэхэд оноо маань дор хаяж арваар дутна шүү дээ. Хамгийн ли тохилог нь энэ л байх шиг. Мөнгөний тухайд бол арван мянга ч бай, дочин мянга ч бай адилхан л давшгүй даваа байсан болохоор нүдээ аниад сонголтоо хийхээр шийдлээ.

Ингээд Стэнфордын их сургуульд олон улсын бодлого судлалын чиглэлээр сурахаар зориг шулуудав. Өөр түүн шиг хэрнээ арай бага онооны шалгууртай сургуулиуд гарч ирэх боловч тэд заавал хоёр жилээс дээш сурахыг анхааруулсан байна. Ийм нөхцөлд би хүүхдээ орхиод гэрээсээ удаан хол байхыг хүсэхгүй тул Стэнфорд л дот боломжтой санагдав.

Миний шимтэж хийсэн гүүглийн хайлт нэг сайн үр дагавартай байлаа. Энэ нь сонголт тодорхой болсон явдал юм. Би одоо ямар чиглэлээр сурахаа мэднэ, ямар ном зохиол үг хэллэгээр илүү олон үг цээжилж унших, ямар ярианы дадлага хийхээ ойлгосон. Бас ямар чиглэлийн хичээл үзэхээ хүртэл баццаалаж авсан тул тухайн чиглэлээрээ англи хэлээр гарах болсон мэдээ үзэж, сонин сэтгүүл эргүүлэх болов.

Интернэт гэдэг үлэмжийн гайхамшигтай зүйл байхад сургуульд өргөдол гаргана гэдэг толгой зовоох ажил биш болжээ. Стэнфордын их сургуулийн онлайн өргодлийн маягтыг ном ёсоор нь боглож эхлэлээ. Хавсралт гээд баахан зүйл шаардах бөгөөд тэдгээрийг араас нь шуудангаар явуулахаар асуултыг

боглолоо. Онлайн маягтыг заавал нэг өдөр бөглөж явуулах албагүй учир чадахгүй мэдэхгүй зүйл гарвал түр орхиж болдог. Маягтаа бөглөж дуусаад явуулах гэтэл 90 долларын төлбөр шаардаж байна. Үүнийг өөрөө карттгүй бол найзаараа төлүүлээд бэлэн мөнгөө найздаа өгч болдог тэр аргаар төлөв.

Стэнфордод сурч ирсний дараа 2005 оны өвөл бас нэг удаа би ийм хайлт хийхэд оролцов. Миний хүү Идэр-Од Хөдөө Аж Ахуйн дээд сургуульд сурч байсан ч Америк сургуульд явахыг мөрөөдөж байж. Сургуулиа хайх тухайд надаас зөвлөгөө авч тэр ажлыг бид хамт хийлээ.

"За чи ямар чиглэлээр сурах юм?" гэж би хүүгээсээ асуув.

"Сургууль эхлээд олдоггүй юм уу?"

"Үгүй ээ, сурах чиглэлээ эхлээд олно. За тэгээд хэл дээ."

"Нисэхийн инженер. Анлиар бол aerospace engineering" гэж Идэрээ чиглүүлэв.

"За aerospace engineering, undergraduate program гэж хайлаа шүү."

"Өо, зөндөө сургууль гарч ирж байна." гэж хүү минь баярлав.

"Гэхдээ бид үнэтэй сургуульд чамайг дөрөв таван жил сургаж дийлэхгүй, тэгэхээр толбөрөөр нь бас хай. Чам шиг ажлын туршлагагүй залуу оюутанд цаанаасаа тэтгэлэг олдох магадлал 25000 доллараас бага өртөгт л байх болуу" гэлээ.

"Би тэгвэл aerospace engineering, undergraduate, budget within 25,000 dollars гэж хайя" гээд хүү маань хайлтаа гартаа авав.

Идэрээгийн өмно нисэхийн зохион бүтээгч инженерийн чиглэлээр жилийн 25 мянган доллараас бага өртөгөөр бакалаврын зэрэг олгодог арав гаруй сургуулийн сонголт гарч ирлээ. Нэг бүрийн өргөдөлийн үнэ 30-60 доллар байна. Хэрэв

таван сургуульд өргөдол явуулбал 180 долларт багтах ажээ. Одоо эндээс ямар сургууль нь арай илүү сургалттай вэ, ямар сургууль руу интернэтээр, амархан өргөдөл явуулж болох вэ гэдгээр нь сонголт хийгээд таван сургуульд өргөдөл явуулав.

Хэдэн сар хүлээсний эцэст гуравт нь тэнцсэн хариу авч нэг сургуулиас нь бүрэн сургалтын төлбөрийг даах хөнгөлөлт авлаа. Мэдээж энэ тохиолдолд бүрэн хөнгөлөлт үзүүлж буй сургуулийг сонгох нь хамгийн ухаалаг арга билээ. Хүү маань Канзасын Их Сургуулийг ийнхүү олов.

*Зөвлөгөө:*

*17. Сургуулийн бодлогыг судла, ойлго. Тэнд санамсаргүй үг гэж байхгүй. Хэрэв хичээлийн танхимд олон талын байр суурь, төлөөлөл байлгахыг эрхэмлэдэг (diversity policy) гэсэн байвал Монгол хүн тэр сургуульд тэнцэх магадлал маш өндөр. Учир нь Монгол хүн өгт очиж байгаагүй сургууль, чиглэл, хөтөлбөр олдох тусмаа тэр хичээлийн орчинд чи шинэ байр сууръ гаргаж ирэх хүн гэж тооцогдож чамайг элсүүлэх магадлал нэмэгдэнэ.*

*18. Хэрэв сургуулийн элсэлтийн заавар дээр "Эрт өргөдөл ирүүлсэн хүмүүсийг тусгайлан авч үзнэ" гэсэн үг өгүүлбэр байвал өргөдлөө эцсийн хугацаанаас нь 2-3 сарын өмнө явуул. Ер нь жил бүрийн 12 сарын нэгнээс нэгдүгээр сарын 31-ний дотор хамгийн сайн сургуулиуд өргөдлөө авч дуусдаг учир дээрх сургуульдаа 11-12 сард багтааж өргодлоө явуулсан нь дээр. Ингэж эрт өргөдөл гаргасны шагнал нь юу ч байж магад. Жишээлэхэд, бусдад нээлттэй биш, зөвхөн эрт өргөдөл гаргасан хүмүүст мэдээлдэг томоохон тэтгэлэгийн санал ирүүлэх, сургалтын төлборийн хонгололт үзүүлэх гэх мэт гэнэтийн бэлэг гарч ирдэг.*

*19. Өргөдлөө гаргахдаа худал хуурмаг мэдээлэл явуулахыг цээрлэ. Эхнээсээ л бүх зүйл үнэн байх ёстой. Энэ зарчмыг зовхөн өргөдөл гаргахдаа төдийгүй дараа дараагийн бүх шалгуурыг давахдаа баримтал.*

*20. Энэ номын "Чиний соёл - чиний нэр төр" гэсэн хэсгийг унш.*

# НАМТРАА ЭРГЭН ХАР, ЗОРИЛГОО ТОДОРХОЙЛ

1983 оны зуны дэлгэр цаг. Миний ээж өвчинд шаналж турсан ч ухаалаг ялдам харцаараа цонх руу хааяа хааяа ширтэн намуухан дуугаар цөөхөн үг хэлнэ. Зочин ч бас бараг л ярихгүй суух. Аав гал тогоо, зочны өрөөний хооронд тэвчээр алдан нааш цааш холхих. Би умгар гал тогоондоо цай аягалан зочны ярианаас аль болох хол суухыг хичээнэ.

Манайх гэдэг айл орсон гарсан зочинтой ийм сонин харьцахгүй л дээ. Ээж аав хоёр маань хүн бүхэнтэй сайхан харьцдаг, ходөо хотын ах дүүс найз нөхдийг хол алдан угтдаг зочломтгой хүмүүс. Гэтэл энэ удаагийн зочин бол манай байрны эмэгтэй байлаа. Бүр тодруулбал манай аймгийн Монгол Ардын Хувьсгалт Намын Хорооны нэгдүгээр нарийн бичгийн даргын эхнэр байв.

Зочин тэгсхийгээд гараад явлаа. Ээж аав хоёр намайг том өрөөнд дуудаж байна. Би тэднийгээ миний омно тийм намуухан дуугаар ярьж байхыг амьдралдаа үзээгүй билээ.

"Миний охин наашаа суу" гэж ээж санаа алдав.

"Миний хүү цай уух уу" гэж аав цай аялгалж байна.

"За ээж ээ. За аав аа"

"Миний охин алтан медальтай тогсож байгаа юм байна. Тэгээд конкурсэнд доровдүгээр групптээ нэгдүгээрт байгаа юм

байна тийм ээ?” гэж ээж асуув.

“Тийм ш дээ. Харин медалиа хэзээ авах юм бол?” гэж би илүү магтаал хүлээн инээлээ.

“Медалийг чинь маргааш конкурсын нээлтээр өгөх юм байна” гэж ээж хэлээд “Миний охин яг ямар хуваарь авах гэж байна?” гэв.

“Банк санхүү” гэж би товч хариулаад “Зөвлөлт Холбоот Улсад” гэж тодруулав.

“Тэр чинь л харин асуудал үүсгэх нь дээ...” гэж ээж хэлэв.

“Яагаад?”

“Намын нэгдүгээр даргын хүү бас дөрөвөөр орох юм гэнэ, тэр хуваарийг дарга хүүдээ зориулж авчруулсан юм гэнэ ээ” гэх ээжийн хариу сонсогдов.

“Тэгээд тэр надад ямар хамаатай юм” гэж би гайхлаа.

“Ээжээс чинь саяхан намын даргын авгай гуйж байна л даа. Охиноороо миний хүүгийн хуваарийг битгий авахуулаач гэж саяын хүүхэн гуйгаад гарч байгаа байхгүй юу” гэж аав надад ойлгомжтой хэлээр тайлбарлав.

“Тийм үү?” гэж би гайхаад, “Яагаад танаас гуйж байгаа юм бэ? Надаас яагаад асуухгүй байгаа юм бол?”

Ээж дуугарсангүй. Бид хоёр гэнэт нэгэн зэрэг санаа алдав.

“Яахав дээ” гэж аав тоомжиргүй эхлээд, “Энэ дарга нар чинь ээжийг чинь намын ажилтан болохоор ажил амьдралаар нь далимдуулж дарамгалж байхгүй юу. Оюунчимэгийг төгсөхөд бас л ингэж дарамталжбайгаад анагаахын хуваарь авахуулаагүй. Одоо чамайг банк санхүү авахуулахгүй гээд ээжийг чинь зовоогоод эхэллээ” гэж аав улс төр тайлбарлав.

“Би банк санхүү гэж тэгтлээ хүсээд байсан юм байхгүй л дээ. Үнэндээ надад ямар ч мэргэжил ялгаагүй. Зүгээр л тэр хуваарь жагсаалтын нэгдүгээрт байсан болохоор нь л” гэж би

…ээд, “Би групптээ оноогороо нэгдүгээрт орох юм чинь …ийг авья л гэж бодсон юм” гэлээ.

“Тэгээд миний хүү тэр хуваарийг нь даргын хүүд үлдээчих …?” гэж ээж асууж байна.

“Тэгье тэгье. Тэртэй тэргүй ямар ч мэргэжил адилхан.”

“Миний охин аавынхаа ажиллаж байгаа материал техникийн хангамжийн чиглэлээр төлөвлөлт эдийн засаг гэсэн хуваарийг ав. Хангамж, худалдаа гэдэг чинь ёстой сайхан” гэж аав санал болгов.

Ээж аав бид гурав ийнхүү гэр бүлээ хорштэй нь, ээжийгээ …ий нь эвлэрүүлсэн шийдвэр гаргав. Гэвч чөлоотэй сонголт …хийн төлөө би арван жилийн турш онц сурч, алтан медальтай …сний хэрэг гарсангүй. Социализмын үед сонголт хийх орон …үү бага бөгөөд сурах сургуулиа харьцангуй чөлөөтэйгээр …х ганцхан боломж байдаг нь их дээд сургуулийн конкурст …хоо групп дотроо номер нэг байх явдал юм. Би үүний л …о зорилготойгоор онц сурсан боловч ээж минь улс торийн … намын дарангуйллын үед түүний буулга дор байж.

Бас хайрт ээжид минь ганцхан жилийн нас үлдсэн байна. Ээж минь тэр үед ардчилал долоон жилийн дараа ирнэ, … нь улам олон сонголттой болно, ЗХУ-д ямар ч сургуульд … байлаа гэхэд тэртэй тэргүй бүхнийг шинээр сурахаас өөр …гүй болно гэдгийг мэдэж амжаагүй билээ.

Гурван жилийн дараа миний дүү бас л онц дүнтэй төгсч, групптээ хоёрдугаарт оржээ. Энэ удаад тэр ангийнхаа хүүхэдтэй, группынхаа номер нэгт байгаа сурагчтай нисэхийн инженерийн хуваарьт өрсөлдсөн байна. Ангийнхан нь хоёр хуваагдаж, багш нар нь дүүг минь загнаж, намын дарга нар манайх руу цуваа. Дүү минь харин ээжийн хэлж чадаагүй үг бүхнийг намын дарга нарт …к оорийгөө хамгаалжээ.

“Та манайхаас яг одоо гар. Та нар ээжийг минь амьд

байхад дарамталж байгаад хоёр эгчийн хуваарийг булаасан, одоо миний замаас зайл. Би тэр хуваарийг авбал авна, авахгүй бол цэрэгт явна. Ямар ч байсан та нараар амьдралаа заалгахгүй" гэж дүү минь нэгэн эрхмийг бүр бүдүүлгээр хөөсөн байна.

Аав минь хүү рүүгээ гар далайхад хүрч "Чи чинь ахмад хүний өөдөөс яаж харьцаж байгаа нь энэ вэ" гэж том дуугарчээ. Дүү ч мөчөөгөө огөлгүй аавын хоёр гарыг тас зуурчихаад нэг ч цохиулалгүй гарч. Сонголтоо өөрөө хийх гэж иин тэмцсэнийхээ үр дүнд дүү минь хүссэн сургуулиа авсан ч хөршийнхний уур амьсгал нэг л дарамттай хэвээр. Ингэж манай гэрт конкурстай хамт хүндхэн драм болсоор байв.

Гэвч энэ бол манай гэрийн драмаар илэрч буй сонголт багатай амьдрал, социалист хуваариалалтын системийн гажиг байв.

Ардчилсан нийгэмд сонголт хийж байгаа залуучууд нэг зүйлийг маш тодорхой ойлгох хэрэгтэй. Тэд сонголт хийхийн тулд заавал номер нэг байх шаардлагагүй. Сонголтын орон зай маш уудам гэдгийг юуны омно үргэлж санаж байх хэрэгтэй.

Сургуульд тэнцэхийн тулд заавал бусдаас илүү мэдлэг чадалтай байх албагүй гэдэг ерөнхий хууль үйлчилдэг. Харин чадлын хэмжээ тодорхой стандартад хүрсэн байх, тухайн хэмжээнд хүрэхийн тулд шударгаар сурч, ажилласан байх ёстой гэдэг гол зарчимтай.

Сургуулийн өргөдлийн маягтыг бөглөж байх үед түгээмэл таардаг хэд хэдэн асуулт байдаг. "Та яагаад манай хөтөлбөрийг сонгосон бэ?", "Та энд сурснаар ямар үр дүнд хүрэх зорилготой вэ", "Та оорийнхөө намтар, зорилгоо тодорхойлж товч эссэ бичнэ үү", "Таны сул ба давуу тал юу вэ", "Та манай хөтөлборт бусдаас онцлог юу нэмэрлэж чадах вэ" гэх зэргийн асуултуудыг жирийн байдлаар асуусан байх вий. Гэвч энэ асуултуудын хариулт

нь таныг сонгох, эс сонгох гэдгийг шийддэг гол мэдээлэл юм.

Төсөөлөөд үзэл дээ. TOEFL-ын оноо, сургуулийн диплом, сургуулийн дүн гээд бүхий л мэдээллээрээ би Стэнфордын их сургуулийн олон улсын бодлого судлалын мастерийн хөтөлбөрт 2002 онд өргөдөл ирүүлсэн 600 гаруй хүмүүсийн дунждаас доогуурт орж байж.

Харин миний асуултын хариултууд, Стэнфордод ирээд сурч чадна гэж итгэл төрүүлэхүйц намтар маань намайг өөд нь татсан гэхэд болно. Би тэр хөтөлбөрийн тодийгүй Стэнфордын их сургуулийн анхны Монгол оюутан болж болохуйц байв. Бас би хүйтэн дайны үед өсч, боловсрол эзэмшиж, ардчилалын эхэн үеийн өөрчлөлтүүдийн хүрээнд ажлын туршлагаа олсон. Бас сонгуульд өрсөлдөөд ялагдсан. Яагаад ялагдсанаа судлан, шинэчлэн яаж улс орныг хогжүүлэх талаар ид бодож байгаа, ер нь л мэдлэгээр цангасан байдалд байгаа ийм хүн.

Ийм хүн Стэнфордын их сургуульд очоод яаж нэмэр болно чадна гэж? Гайхалтай нь америкийн сургуулиуд бол нь амжилт гаргаж яваа хүний үгийг ч сонсдог, алдаж онож яваа хүний үгийг бүр илүү сонсдог орчин юм. Тэнд хэлэлцэх байгаа асуудлыг янз бүрийн байр сууринаас харах хүмүүсийг цуглуулж мөн асуудлыг олон талаас нь бодож шийдэх хүмүүсийг бэлтгэхийг зорьдог. Энэ шалгуурын үүднээс авч үзвэл TOEFL, GRE-ын оноогоороо бусдаас арай доогуур ч миний сургуульд тэнцэх магадлал эрс өндөр болоод ирдэг.

Йелийн Их Сургуулийн Йелийн Дэлхийн Андууд хөтөлборийн 2006 оны элсэлтэнд 1200 хүнийг тодорхойлж ирүүлжээ. Үүнээс нь 600 илүү нь оргодлөо гаргасан байна. Тэдгээрээс нэг зуун хүнийг хоёрдугаар шатанд шалгаруулаад нэг бүрчлэн ярилцлага хийжээ. Ярилцлагын асуултууд нь бас эссэний асуулттай төстэй. “Та нэлээд олон ажил хийж явж. Хамгийн бахархаж явдаг ажил чинь юу вэ, яагаад түүгээрээ бахархдаг гэж...” гэх зэргээр асууна.

Ингэж ярилцлага хийснээр хүнээс үнэт зүйлийг тодруулж өлно. Барууны их, дээд сургуульд элсэх гэж байгаа залуучууд ё зүй, байгаль орчин, хүний эрх гэсэн ерөнхий зүйлсийн талаа өөрийн тодорхой ойлголт үнэт зүйлтэй байвал бусдаас ялгара илүү боломжтой. Мөн "Та удирдах авъяас чадвараа гаргаса тохиолдлоо хэлнэ үү, та аналитик ур ухаанаа гаргасан яма тохиолдол байв, өөрийнхөө амжилтыг юугаар дүгнэж ирэв" гэ мэтийн асуултуудад ч хариулах тохиолдол гардаг.

Ийм ярвигтай ч юм шиг хэрнээ маш энгийн асуултууда хариулах бэлтгэл муутай байдгаас болж өөрийн өрсөлдөгч нараасаа хоцордог. Бидний өрсөлдөгч гэдэг нь энэ дэлхийн бөмбөрцөг дээр амьдарч байгаа сая сая залуучууд. Гэхдээ бид хэнтэй өрсөлдөж байгаагаа нэрээр нь мэдэхгүй. Танд түүнийг хэн ч хэлэх эрхгүй. Миний дүү, аав хоёрт тэртээ наяад оны сүүлчээр тохиолдсон шиг ойр орчныхныхоо дарамтанд орох, гэртээ гар далайх явдал гарах ямар ч бөломжгүй.

Намайг бусад арван найман орны хүмүүстэй хамт Йелийн Дэлхийн Андууд хөтөлбөрт ирэхэд наймдугаар сарын дулаахан өдөр байлаа.

"Та биднийг чухам яаж сонгосон бэ? Нууцаасаа одоо ярьж болно биз дээ" гэж бид нэгэн ярилцлагын үеэр хөтөлбөрийн дэд захиралаас шалгаав.

"Та нарыг сонгох гэдэг хамгийн хэцүү ажил байлаа. Та нар үнэхээр азтай хүмүүс. Маш өлон чадалтай хүмүүст үгүй гэж хэлнэ гэдэг хамгийн хэцүү" гэж Кел Гинсберг хэмээх ирланд эмэгтэй хариулав.

"Тантай ярилцлага хийснээсээ хойш сар гаруй хариу хүлээхэд хэцүү байсан шүү" гэж би хэллээ.

"Бид ч гэсэн тэр нэг сард их сандруу байсан. Нэг зуун хүнтэй ярилцлага хийхэд жаран хүнийг ярилцлагын үеэр асуултанд хариулсан байдлаар нь дүгнээд хассан. Харин шилэгдэж үлдсэн дөчин хүнээс арван есийг нь сонгөно гэдэг

ердөө л танхимд явал олон торлийн сонирхолтой байр суурь бий болох вэ гэдэг асуудал болсон. Тэрнээс биш тэндээс хасагдсан хорин нэгэн хүн бол үнэхээр гайхалтай чадалгай, яг л та нар шиг хүмүүс" гэв.

"Жишээлбэл намайг яаж сонгов?" гэж би дараа нь шимшилж асуулаа.

"Азиас урьд жилүүдэд олон хүн ирсэн юмаа. Тиймийн учир энэ жил хоёр хүнийг авъя гэж шийдсэн байсан. Энэ жил анх удаа Хятад, Энэтхэг улсаас хүн авсангүй. Урьд нь ирж байгаагүй гэж Монголыг сонгосон."

Үүнээс үзэхэд асуултад хариулах, эссэ бичихийн омнө сургуулиа болон хотолбөрөө судлах нь хэрэг болно гэдэг нь илэрхийлэгдэнэ. Өөрийн намтраа бичихийн далиманд, "Би тэнцвэл энэ хотолбөрийн анхны монгол оюутан болох агаад хичээлийн танхимд болох хэлэлцүүлгийн үеэр Монголын орчинд уг асуудал ямар байдалтай байгаа талаар оорийн орны тодорхой жишээ баримтуудыг гаргаж чадна, орос монгол хэл дээрх эх сурвалжаас мэдээлэл ашиглаж, академик илтгэлүүдэд оруулна" гэх мэт мэдээллийг огч оортоо анхаарал хандуулж болдог.

Стэнфордын Их Сургуульд явахдаа би чухам л ийм мэдээлэл огч оорийгоо бусдаас ялгаруулахыг зорьсон байлаа. Гэхдээ ч энэ маань хангалтгүй байсан юм. Тэнд Монгол гэдэг орныг тэгтлээ сонирхоогүй байв. Тэр тусмаа Азиас Сингапур, Солонгос, Япон, Хятад гээд зөндөө олон оюутан Засгийн газрынхаа тэтгэлэгээр сурах гээд мөнготэйгээ очерлож байж. Ийм үед миний ярилцлага л эцсийн найдварт тооцогдлоо.

"Надад Стэнфорд ярилцлаганд орох зөвшоорол өглоо. Би яаж яривал болох вэ, надад зовлөөч" гэж би Харвардад байгаа Элбэгдорж даргаас утсаар асуулаа.

"Чи сэтгэгдэл төрүүлэх хэрэгтэй" гэж Элбэгдорж дарга товч зовлов.

"Яаж сэтгэгдэл төрүүлэх вэ?"

"Тэр чамаас л хамаарна. Ярилцлагын үеэр чамайг үнэлж бахархсан шинж үл ажиглагдвал бараг тэнцэхгүй гэсэн үг боло доо".

Энэ товчхон агаад тодорхой зөвлогөөг аваад би Норман Наймарк хэмээх профессортой нүүр тулан таван минут ярилцав. Тэр хүн миний яриаг "Байдаг л зүйл" гэсэн аятай сонслоо. Яриа өндөрлов. Профессор босч гар бариад жирийн байдлаар баяртай гээд гарахыг завдав. Ц.Элбэгдорж даргын хэлсэн "Сэтгэгдэл төрүүл" гэдэг үг толгойд эргэлдсээр.

"Та надаас дахиад ганц асуулт асуухгүй юм уу" гээд хаалгаар минь зөрөөд гарах гэж байсан өндөр биетэй багшийн ханцуйнаас зуурах шахан ондосхийв.

"Юу гэнээ" гэж Норман Наймарк гуай гайхан зогтуссанаа, "За тэгвэл ганц асуулт асууя. Чи тоондоо ямар вэ? Манай хотолбөр тооцоолон бодох хичээл маш олонтой" гэв.

"Тоо бол миний ганц дуртай хичээл байхгүй юу. Би тоонд их сайн байсан, одоо ч дуртай" гэж би аль болох тайван эхлээд, "Харин миний ганц айж байгаа юм бол англи хэл. Би англи хэлийг гурван сарын курсээр сурсан. Тийм ч учраас би GRE-ын шалгалтад англи хэлээр бусдаас доогуур оноо авсан байх гэж айж байна. Бас TOEFL-ын шалгалтанд танай шалгуураас гурван оноогоор дутуу дүн авсныг та анзаарсан байх" гээд урсгачихлаа.

"Гурван сарын курс ээ?" гэж Норман гайхаж бараг уулга алдсанаа, "Чи тэгээд өөрийнхөө англи хэлийг муу гэж хэлэх гээд байгаа юм уу? Би гуравхан сарын курсээр хэлийг ингэж сурдаг хүнийг тодийлөн хараагүй юм байна."

"Би тэр курст арван хоёр жилийн омно сурсан л даа"

"Тэр тусмаа!" гэснээ Норман гуай, "За тэр TOEFL-ын гурван онооны зөрүү гайгүй байх, бид онооны хувьд нааш цааш уян хатан хандаж болно. Чиний хавтас материалыг үзье. Баяртай,

ингэж сайхан ярилцлаа" гээд гар барихдаа үнэхээр гайхсан, сэтгэгдэл төрсөн байх шиг инээмсэглэж байв.

Нэг сарын дараа гэхэд сургуульд тэнцсэн тухай мэдээ ирлээ.

Ээжийнхээ нутгийн ах Цэдэв гуайгаас цахилгааныг авч, Хөвсгөлийн Материал хангамжийн удирдах газрын хамт олныхоо цуглуулж өгсөн дугтуйтай мөнгөөр Улаанбаатарт байдаг Энгац ахындаа ирж, аавынхаа найзад ор тавин суралцсан гурван сарын дамжааны минь намтар түүх ингэж намайг Стэнфордод тэнцэхэд тусалдаг байгаа!

***Зөвлөгөө:***

*21. Эссэгээ сонирхолтой бич. Амьдралдаа тохиолдсон жишээ баримтыг оруул. Өөрийгөө огт танихгүй хэн нэгэнд танилцуулж байна гэж төсөөл.*

*22. Зорилгоо тодорхой бич. Хувийн бизнес эхлүүлэх, шинэ бүтээл гаргах, ном бичих, улс төрийн албан тушаалд өрсөлдөх, ажил дээрээ тушаал дэвших гээд тодорхой зорилготой байх тусмаа сайн. Амбиц гэж нэрлэдэг тэрхүү өөртөө итгэлтэй байдлын чинь хэмжээг таны зорилгоо тодорхойлсон байдал харуулдаг.*

*23. Сургуулийнхаа алдартай, үнэ цэнтэй зүйлийг судлаж эссэндээ оруул. "Танай сургуулийн сагсны баг таалагддаг, би тэмцээн болгоныг нь үздэг", "Танай сургууль алдарт Силиконы хөндийн компаниудын эздийг төрүүлсэн газар учраас би тэнд л инженер болох ёстой гэж бодсон" ч гэдэг юм уу. Иймэрхүү романтик бөгөөд үнэн сэтгэлийн үг бас нөлөөтэй шүү!*

*24. Амжилтаа тоо баримт, нөхцөл байдлын мэдээллээр хамтад нь хэмж. Жишээлбэл, "би математикийн олимпиадад гурван удаа алтан медаль авсан" гэдэг мэдээлэл тодийлон онцгой зүйл биш. Харин "Манай анги 40 суралцагчтай, тооны багш маань хичээлийн 45 минутанд бид нартай нэг бүрчлэн харьцаж амждаггүй. Гэвч би нэг удаа математикийн аймгийн олимпиадаас хүрэл медаль авсанд багш маань их баярлаж надад долоо хоног бүр илүү цагаар тооны хичээл заах болсон. Тэгээд би дараа нь мөн хэмжээний олимпиадаас нэг удаа алтан медаль авч багшийгаа баярлуулсан" гэх маягаар орчны болон амьдралын жишээтэйгээр оруулбал чиний амжилтыг бодитойгоор хэмжих боломжоо нөхцлийг хангана.*

# НАМАЙГ СОНГОХ АЛБАГҮЙ

Сургуульд элсэх өргөдөл, материалаа явуулсны дараа хэдэн сарын хугацаанд шийдвэр гарахыг хүлээдэг. Үүнийг америкийн сургууль, тэтгэлэгт хандаж буй хүмүүс мэднэ. Харин чиний өргөдлийг хүлээн авсан сургуулийн элсэлтийн албаныхан бас л "Энэ сонирхолтой оюутан манай сургуульд яг ирэх болов уу?" гэж санаа зовж байдаг. Учир нь тэд чамайг ганцхан сургуульд биш, дор хаяж арван сургуульд оргодол гаргасан гэдэгт итгэлтэй байдаг.

Би Стэнфордод өргөдлөө явуулчихаад америкаас захидлаар харилцаж байсан хэдэн найз нартайгаа сониноо хуваалцаж үзэв. Бараг ихэнх нь "Чи тэгээд ганцхан сургуульд оргодол гаргасан юм уу?" гэж гайхаж байсныг тухайн үед нь би ойлгоогүй. "Би яахаараа оөр сургуульд өргөдөл гаргах гэж? Би Стэнфордод л сурахыг хүсч байна шүү дээ" гээд л бичдэг байлаа. Тэгэхэд америк найзууд маань намайг ойлгохгүй шоолж байсан биз. "Чамайг Стэнфорд сонгохгүй байвал яах вэ? Чи дор хаяж таван сургуульд өргөдол гаргаад үз. Таван оөр хугацаатай (deadline) сургуульд оргөдол гаргавал ямар нэг сургуульд орох магадлал чинь өснө" гэж тэд зөвлөж байлаа. Гэвч миний хувьд нэгээс оөр сургуульд хандана гэдэг бөөн ажил, нэмэлт мөнгө гэсэн үг байв. Би буруу шийдвэр гаргасан чигээрээ гүрийв.

Энэ бол аз туршсан хамгийн муу шийдвэр байсан гэдгийг хэлэх хэрэгтэй. Чухам л ярилцлага сайн болж, бас ярилцлагад орох боломж таарснаар би Стэнфордод азаар тэнцсэнээс биш "Таныг элсүүлэхгүйгээр шийдлээ, уучлаарай" гэдэг хариу авахад би тун ойрхон байсан гэдгээ хожим дуулсан юм. "Ихэнх оргодол гаргагчдад ярилцлагад орохыг бид огт зовшөордоггүй.

Харин чиний хувьд яагаад аз таарсан бэ гэхээр бид урьд өмнө бид монгол хүнтэй огт уулзаж үзээгүй байсан юм. Монгол хүн англиар ямар акценттай ярьдгийг сониучирхаж л чамтай ярилцахаар зөвшөөрсөн байсан" гэж надад манай хөтөлбөрийн ажилтан алиалж байсан.

Сонголт ихтэй нийгэмд амьдарч байгаа бид нэгэн шинэ сэтгэл зүйд дасах хэрэгтэй болдог. Энэ нь "Намайг сонгох албагүй" гэсэн сэтгэлгээ. Хар үгээр бол "Сонговол тэр л биз, эс сонговол энэ л биз" гэсэн хандлага. Ийм сэтгэл зүйгүйгээр боломж хайгаад аз дутвал сэтгэлээр унахвий.

Харин өөрийг чинь сонгосон байх юм бол "Намайг сонгосонд маш их баярлалаа" гэдгээ чин сэтгэлээсээ хэлдэг байх нь чухал. Учир нь чамайг сонгох албагүй гэдгийг чи одоо гадарлах болсон.

2004 оны эхээр Калифорни муж улсын алдарт Силиконы хөндийд өвөл болж буй ч ургамал нь ногооноороо. Үе үехэн бороо орно. Монголдоо байсан бол цас чихруулан алхахсан гэж бодно. Нутаг усаа санаж байгааг маань мэдсэн юм шиг надад нэгэн сонирхолтой урилга ирлээ. Тэр нь Монгол Улсын Их Сургуульд Америкийн нэгэн төрийн бус байгууллагаас зохион байгуулж байгаа мэдээллийн технологийн сургалтад оролцогчдыг сонгох урилга байв. Сискогийн тэтгэлэгээр эмэгтэйчүүдийг мэдээллийн технологид сургахаар Монголоос чамгүй их өргөдөл хүлээн авчээ. Өргөдөл гаргасан бүх хүмүүсийн материалыг хувилан надад өгөв. Би долоо хоногийн хугацаанд таван килограм өрчим цаас материалыг шүүж уншиж үзэх бөгөөд онооны хүснэгт бөглөх юм.

Сан-Франциско хотын төвийн нэгэн офист товлосон хугацаандаа материалтайгаа ирлээ. Сонголт хийх комисст надаас гадна хоёр америк эмэгтэй байх бөгөөд бид гурав өргөдөл гаргагчдыг нэрээр нь дуудахад оноонуудаа хэлнэ. Хэрэв бид гурвын оноо адилхан бол асуудалгүй. Харин хэн нэгнийх нь

тавьсан "дүн" нөгөө хоёрынхоосоо эрс зөрүүтэй байвал содон оноо өгсон нь тэр шалтгаанаа тайлбарлаж нөгөө хоёрыгоо дүнгээ өөрчлөхөд нь нөлөөлөх боломжтой ажээ. Ийм дүрмээр бид шалгаруулалтаа эхлэв.

Эхнээсээ аваад бид гурвын дүн багцаа их ойролцоо байлаа. Жишээ нь гэхэд, маш сайхан өргөдөл гаргасан хоёр эмэгтэй байв. Бүх талаараа бусад хэний ч бичиг сэлтээс дутуугүй. Гэвч тэдний өргөдлийн үг найруулга, англи хэлний бага сага алдаа, захидлын холбэр бүтэц зэрэг нь яг адилхан байсан бөгөөд харваас хоёр эмэгтэйн нэг нь нөгөөгөөсөө хуулсан, эсвэл хоёулаа нэг хүнээр материалаа бичүүлсэн нь илт байв. Энэ хоёр эмэгтэйд би "0" гэсэн дүн тавьлаа. "Аль нь үнэн, аль нь худал өргодөл гаргасныг ялгах аргагүй учраас хоёуланг нь хасах" саналтай байв. Энэ дүн маань нөгөө хоёр америкийн тавьсан дүнтэй яг таарав. Ингээд тэр хоёр эмэгтэйн хэн нь ч тэтгэлэгт хамрагдаж чадаагүй юм.

Гэтэл тэр хоёроос хамаагүй муу англи хэлтэй нэгэн бүсгүйд би хамгийн өндөр "тав" гэсэн оноо өгсөн байв. Хамтрагч хоёр маань миний өндор оноо огсөн залуу бүсгүйг доогуур үнэлжээ.

"Чиний өндөр оноо тавьсан энэ бүсгүйд бусдаас ялгарах зүйл огт байхгүй байна гэж би ажигласан. Чиний өрөөсгөл онооны цаад учир начир нь юу байв" гэж нэг америк маань асуув.

"Энэ бүсгүйн бүх мэдээлэл түүхэн үнэнтэй тохирч байна" гэж би хэлэв. "Тэр 1992 онд дунд сургууль төгсөөд их сургуульд орох монгөгүй, аав ээж нь гэнэт ажилгүй болсноос гадна дунд сургуулийнх нь сургалт их муу байсан гэсэн байна".

"Тийм үү" гэж нөгөө америк маань сонирхлоо. "Яагаад бусад оргодол гаргагчид энэ тухай дурдаагүй юм бол оо"

"Ямар ч байсан энэ бүсгүйд тохиолдсон бүх саад бэрхшээл бол нийтлэг байсан зүйл. Ийм цаг үе үнэхээр байсан. Тэр нь 1990-1996 онд дунд сургууль төгссөн хэн бүхэнд ийм

тохиолдол байсан учраас тэдэнд илүү их боломж олгох хэрэгтэй. Тэр үед манай улсын тосөв дампуурлын байдалтай болчихсон, олон сайхан багш нар сургуулиа орхисон, сургуулийн тогтолцоо их гажуудсан үе. Нэг үгээр хэлэхэд энэ бүсгүй англи хэлийг бие дааж өдий зэрэгтэй сурсан бол одоо бушуухан дэмжих хэрэгтэй" гэж тайлбарлав.

"Үнэхээр чухал мэдээлэл байна. Чи намайг ятгаж орхилоо" гэж бас нэг нь өлгөн авлаа. "Би оноогоо 2 байсныг 5 болголөо."

"Би ч бас 2.5 оноон дээрээ 1.5 оноо нэмлээ" гэж ногөөх нь дүнгээ засав. Ингээд нийлбэр дүгнэлтээр миний дэмжсэн бүсгүй жагсаалтын дээгүүр гарч ирлээ.

Бид үнэлж дүгнэх ажлаа дууссаныхаа дараа гурван орон тоо илүү байгааг тооцов. Нийт оноо нь шалгуурт заасан хэмжээнд хүрээгүй хүмүүсийн дундаас 1990-1996 онд дунд сургууль төгссөн гурван хүнийг олж тэдний оноог нэмснээр тэтгэлэгт хамрагдагсдын нэрсийн бүгэн жагсаалт гарч ирлээ.

Хэдийгээр бид гурав 1990-1996 онд дунд сургууль төгссөн залууст илүү оноо огох тухай огт төлөвлөөгүй байсан хэдий ч өргодол гаргагсдын дотроос нэгэн бүсгүй өөрийнхөө тухай энгийн бөгөөд ойлгомжтой бичсэний ачаар шууд Монголынхоо тэр үеийн түүхэн байдлыг эргэн санахад хүргэсэн юм. Ингэснээр санаандгүй сонголт хийгдэж, гурван хүнийг нэмж оруулсан нь энэ.

"Намайг сонгох албагүй" гэдэг сэтгэлгүй зөвхон америк төдийгүй чөлөөт сонголттой нийгмийн амьдралын бүх зүйлээс харж болно. "Манай үйлчилгээг сонгосонд баярлалаа", "Манай сургуульд өргөдол гаргасанд баярлалаа". "Надаас илүү олон хүмүүс байсан гэдэгт итгэлтэй байна гэхдээ намайг хотолбөртоө оруулсанд гялайлаа" ...гэсэн үг ижил дасал болсоор байна.

*Зөвлөгөө:*

*25. Сургууль, тэтгэлэгт өргөдөл бичиглэхдээ өөр ямар сургууль, тэтгэлэгт өргөдөл гаргаж байгаагаа нууж хаалгүй бич. Ингэснээр чи нэгдүгээрт, чин үнэнч байдлаа харуулна, хоёрдугаарт, сургууль чинь өөрөө бас чамайг элсүүлэхийн төлөө өрсөлдөх хэрэгтэй болно.*

*26. Чамайг яг ямар шалгуур, ямархуу тохиолдлоор сонгож байгааг урьдчилан мэдэхийн аргагүй болохоор өөрийнхөө тухай аль болох дэлгэрэнгүй материал явуул. Ямар нэгэн зүйл чинь анхаарлыг нь татаж чадах аваас чухам л тэр бусдаас ялгарсан мэдээлэл чинь хэрэг болно. Гэхдээ үгийн тоо заачихсан хэмжээнээс нь илүү урт их бич гэсэн үг биш. Тоо хэмжээтэй бүх зүйлийг яг таг хэмжээнд нь тохируулж бич. Харин өөрийн бичсэн нийтлэл, зураг, дэлгэрэнгүй CV гэх мэт дагалдах мэдээллийг нэмж хавсаргаж болно.*

*27. Чамайг сонгох бүрэлдэхүүн нь хэн хэн байна гэдгийг олж нөлөөлөх гэж оролдох хэрэггүй. Харин өргөдөл явуулсан албатайгаа харилцаатай бай. Өргөдөл материалаа явуулчихаад шийдвэр хүлээгээд таг суугаад байж болохгүй. "Миний материал очсон уу, миний шалгалтын дүн очсон уу, дутуу юм байна уу, би эндээс юу нэмж явуулах вэ, түрүүчийн шуудан очоогүй бол дахиад шуурхай шуудангаар явуулах уу" гэх зэргээр өөрийнхөө төлөө өөрөө санаа тавь. Ихэвчлэн ийм харилцаа электрон шуудангаар байсан нь дээр. Аливаа холбоо харилцаа баримттай үлдэх нь дээр.*

# "ХЭРЭВ ЧИ ТИЙМ УХААНТАЙ ЮМ БОЛ ЯАГААД ЯДУУ БАЙГАА ЮМ БЭ" ГЭДЭГ АСУУЛТАД ХАРИУЛТ ӨГ.

Норвегид 2002 оны гуравдугаар сард хуралд явлаа. Хурлын завсарлагаанаар интернэтэд орж захиа шалгатал Стэнфордын их сургуульд тэнцсэн тухай мэдээ, бас сургуульдаа ирэхээс өмнө 45000 долларын төлбөрөө хаанаас төлөх тухай мэдээллээ явуулахыг сануулсан захидал ирсэн байв. Ингээд анх удаа мөнгө хаанаас олох вэ гэж үнэн голоосоо бодох хэрэгтэй болов. Бүр амьдралдаа олж байгаагүй их мөнгийг би хаанаас олох вэ!

Дөчин таван мянган доллар гэдэг миний тэр үед авч байсан цалингаар жишихэд арван таван жилийн орлоготой тэнцэх мөнгө юм. Эсвэл тэр үед эзэмшиж байсан үл хөдлөх хөрөнгийн минь ханшаас долоо найм дахин их мөнгө гэсэн үг байв. Америкт сургуульд явах хэмжээний мөнгийг хүнээс гуйхгүйгээр олчихдог нэгнийг баян гэж тооцох юм бол би ядуугийн ядуу байлаа. Гэтэл "Хэрэв чи ухаантай юм бол яагаад ядуу байгаа юм бэ" гэж Америкчууд асуудаг тухай манайхан олонтаа ярьж, бичиж байгаа нь [illegible]. Үнэхээр би яагаад ядуу байгаа юм бэ гэж өөрөөсөө асуух цаг ирэв. Чухам мөнгө олохгүй юугаа хийж явсан байна аа.

Миний аав Л.Цэдэвдамба 1960 аад онд атар эзэмшигч байж, Лоохуузын цалин гэээч зүйлийг үндсэн цалин дээрээ нэмж авдаг байжээ. Тав хоногийн нормоо давуулан биелүүлж,

Лоохуузын болзлыг хангасан тракторч-комбайнч нарыг шууд тариалангийн талбайд нь гурван зуун төгрөгөөр нэмж урамшуулдаг байсан нь тэр үеийн тариаланч залуучуудад ихээхэн урам өгдөг байж. Аав маань ч нэг хэсэг мөнгө сайтай явтал 1964 онд болсон Монгол Ардын Хувьсгалт Намын бүгд хурлын индэр дээрээс Ц.Лоохууз гуай МАХН-ын төв хорооны ерөнхий нарийн бичгийн дарга Ю.Цэдэнбалыг шүүмжилжээ. Ингээд намын удирдагчийг шүүмжилсэн Сангийн Аж Ахуйн Хорооны дарга, намын төв хорооны гишүүн нөхөр Лоохууз мөн бүгд хурал дээр Ю.Цэдэнбалын сөрөг довтолгоонд өртөж албан тушаалаасаа огцрон хөдөө цөлөгдсөн аж.

Аав маань Ц.Лоохуузаас хойш тийм уян хатан мөнгөний урамшуулал гэгчийг бараг үзээгүй авч хөдөө аж ахуйд ажиллаж гаргасан амжилтаараа Сүхбаатарын одон, Алтангадас одон, хэд хэдэн медаль, тоо томшгүй олон баярын бичиг дипломтой болжээ. Бүр түүний унаж байсан трактор Хөвсгөл аймгийн Тариалан сумын төвд хөшөө болов.

Хямд алт хайсан нэг залуу 1992 онд аавыг сурсаар ирж, Сүхбаатарын одонгоо зараач гэжээ. Аав анх удаа өөрийнхөө залуу насны бахархалыг харамлан, бас гутарсан байна. Энэ залуугийн "Зүгээр л жаахан алт" авах гэсэн наймааны санал аавыг өлөн юм бодоход хүргэжээ.

Түүнээс хойш удаа ч үгүй байтал нэг өдөр намайг ажлаасаа ирэхэд аав байрныхаа гадаа хогийн савны дэргэд баахан улаан, цагаан зүйл шатааж байх нь тэр.

"Та юу хийж байгаа юм бэ" гэж би аав руу очив.

"Чи гэртээ ор ор" гэж аав зангирсан хоолойгоор уурлангуй тушааж байна.

"Наад шатааж байгаа юм чинь юу юм бэ"

"Аа хэнд ч хэрэггүй юм, баахан сайшаалын үнэмлэх, баярын бичиг"

“Та арай орон доогуур байсан хайрцагтай зүйлийг шатаагаад байгаа юм биш биз” гэж би шатаж байгаа цаас руу ухасхийж нэгийг сугалж үзэв. “Ээж та хоёрын шагналуудыг шатаагаад байгаа юм уу. Яаж байгаа чинь энэ вэ!”

“Тэгж байгаа юм” гэж аав нухацлашгүй хэлээд “Чамайг ор гэсэн шүү. Энд битгий зогсоод бай” гэв.

“Аав аа, наадах чинь миний цуглуулга” гэж би гал руу өнгөлзөв, “Та яаж байгаа юм бэ, миний хамгийн үнэтэй цуглуулга. Би наадуулыг чинь нэлээд цуглуулах гэж зондоо ажил болсон юм. Би цуглуулгаа далд хийдэг байж, хайран юм!”

Гэвч цуглуулга маань шатаад дуусч байлаа. Ээжийн минь наймдугаар ангидаа шанзны тэмцээнд түрүүлээд авсан сайшаалын үнэмлэх, аавын минь анхны “Саятан хөдөлмөрийн бригад”-ын ахлагчийн үнэмлэх, аавын 1960 оны Ардын Их Хурлын депутатын сонгуульд өрсөлдөгчгүй оролцож, 99.99 хувиар ялж байсан үеийн ухуулах хуудаснууд, ээжийн аймгийн сонгуульд бас л орсолдогчгүй орсолдохдоо авч байсан нэр дэвшигчийн үнэмлэх, ээжийд Улаан-Уул сумын захиргаанаас ирүүлсэн талархлын бичиг, аавын хүндэт пионерийн үнэмлэх... тэгээд бас очноон тооны баярын бичиг, гэрчилгээ, дипломууд нүдэн дээр минь үнс болов.

Би гэртээ нулимстай орж ирлээ. Тэгээд оорийнхоо бас нэг цуглуулгыг хайв. Олдсонгүй. Аав тэгсхийгээд ороод ирэв.

“Аав та ээжийн гар бичмэлүүдийг бас шатаачихсан юм уу”

“Тэгсэн” гэж аав тамхиа хайнгаа хэлээд, “Тэр гар бичмэл дотор ээжийн чинь ооров хэлсэн үг нэг ч байхгүй. Ээж чинь бүх үгээ цээжээрээ хэлдэг байсан” гэж тайлбарлав.

“Гэхдээ ээжийн намын дарга нартаа бичиж огдог байсан бүх үгнүүдийг би цуглуулсан байсан юмсан. Надад маш хэрэгтэй байсан юм.”

“Тэнд хэрэгтэй юм одоо байхгүй биз дээ. Коммунист намын дарга нарын юу хэлж байсан нь одоо чамд ямар хамаатай гэж”

“Тэр бүхнийг ээж гараараа бичсэн байсан учраас хэрэгтэй байсан юм”

“Чи яахаараа дандаа хог цаас цуглуулж байдаг юм” гэж аав дүнсэн тамхи нимгэн цаасанд ороож, шүлсээрээ наангаа хэлээд, “Ээж бид хоёроос чинь авах юм тэр цааснаас өөр алга гэж үү. Та нар энэ байрыг ав л даа, өөрсдийнхөө нэр дээр болго. Бас би Сүхбаатарын одонгоо хайлуулж, хүүхдүүддээ нэг нэг алтан бөгж болгож өгье гэж бодох боллоо” гэх нь тэр.

“Үгүй аав минь. Мөнгө чухал биш” гэж би яаран хэллээ. “Таны одонгийн алтыг би лав авахгүй. Таны байрыг ч бид авахгүй.”

“Өө чи авахгүй гэж байгаа бол надад үнэтэй цэнтэй юм юу ч байхгүй байгаа юм байна л даа” гэж аав гөморхлоо.

Би аавынхаа өөнтөгч байдлын учир начирыг тухайн өдөр хагас дутуу л төсөөлж байсан богоод яагаад аав маань ганцхан өдрийн дотор урьд өмнөх дурсамжаасаа салахын түүс болсныг хэзээ хойно ойлгосон билээ. Аав нэгэн цэл залуу хүний хэлсэн “Та тийм л мундаг байсан юм бол яагаад ядуу байгаа юм” гэсэн үгийг тэгтлээ цөчмог хүлээж авсан нь тэр байж.

Анх удаа сонсоход аймшигтай энэ үг одоо нэгэнт дасал болжээ. Учир нь би яагаад ядуу байгаагаа маш ихээр тунгаан бодох, тэр ч байтугай түүнийгээ тайлбарлаж бичиж гэмээ нь Америкт сурах мөнгө олох ёстой болоод байв.

Норвегид болж байсан улс төрч эмэгтэйчүүдийн хурлын төлөөлөгчдийг Осло хотын дарга хүлээн авав. Би хүлээн авалтын үеэр Норвегийн нэг эмэгтэйд үг алдаж Стэнфордод тэнцсэн тухайгаа дуулгаатхав. Хүлээн авалт ид явагдаж байтал онөөх Норвеги эмэгтэй микрофоноор миний мэдээг цацаж орхих нь тэр. Тэгтэл эргэн тойронд байсан хүмүүс гар барин баяр

хүргэж “Наад сургуульдаа заавал яваарай”. “Стэнфорд үнэхээр гайхамшигтай сургууль шүү” гэж урамшуулан ярив. Осло хотын дарга ч гар барьж “Би Стэнфордод сурч байсан, чи заавал тийшээ явах хэрэгтэй” гэв.

“Та яагаад зарлачихав аа, би Стэнфорд явах мөнгөгүй байгаа ш дээ” гэж би Норвеги найздаа гомдон учирлав. Тэр инээмсэглээд намайг нэгэн ангийн эмэгтэйг хөтлөн авчраад “Наад хүнээсээ яаж мөнгө олохыг асуу” гэж байна.

Би нэлээд ярилцсаны дараа хоёр зүйлийг сайн ойлгож авав. Нэгд, би янз бүрийн тэтгэлгүүдийг судалж, тэтгэлэг хүссэн өргөдөл олныг гаргах ёстой аж. Хоёрт, Стэнфордод сурах мөнгөө олж чадахгүй бол сэтгэл санаагаар унаж үнэгээр цаанаасаа тэтгэлэгтэй хөтөлборийг хөөцөлдөж эхлэх ёстой юм байна.

2002 оны гурваас дөрөвдүгээр сарын ихэнхдээ интернэтээр хайлт хийж өнгөрөөлөө. Тэнд түмэн янзын тэтгэлэгүүд байх агаад хяслантай зүйл ч багагүй байв. Хамгийн эхний хяслан нь хугацаа. Надад тохирох бараг бүх томоохон тэтгэлэгийн өргөдөл хүлээн авах хугацаа аль хэдийнээ дууссан байв. Хоёр дахь гацаа нь хугацаа дуусаагүй тэтгэлэгүүдийн хэмжээ дэндүү бага байв. Сайндаа л 500-аас 3000 доллар. Ийм тэтгэлэгүүдийн бас нэг хяслан нь тэд сургалтын төлбөрт зориулагдахгүй гэх аж. Ихэвчлэн сургалтын төлбөрөө олсон оюутанд ном, эрүүл мэндийн зэрэг нэмэлт зардлаа санхүүжүүлэхэд нь зориулна гэх ажээ. Бас Монголын зарим нэг томоохон бизнесүүд тэтгэлэг дөнгөж өлгөж эхлээд байлаа. Гэвч тэд зөвхөн дотоодод суралцах оюутнуудад олгоно гэх аж.

Тавдугаар сарын эхэн гэхэд би ганцхан найдлагатай үлдэв. Тэр бол Засгийн газраас жил бүр өндөр хөгжилтэй орнуудад суралцах оюутнуудад олгодог тэтгэлэгт хамрагдах шалгалт байв. Боловсролын яамнаас 2002 оны хавар зохион байгуулсан уг шалгалтын зарыг олж үзэх гэдэг эхний том даваа байлаа. Нэг л мэдэхэд цагийг нь тулгаж байгаад хальт зарлаад өнгөрдөг гэж

дуулсан учраас өдөр тутмын бүх сонинг одор алгасахгүй авдаг байлаа. Нэг өдөр мань зарлал гараад иржээ. Над шиг олон хүн уг зарлалыг отож байдаг ажээ. Хэдийгээр ганцхан өдөр сонин дээр зурвас төдий үзэгдээд өнгөрсөн ч шалгалтад олон хүн цугларчээ.

Яг шалгалтанд орох болсон чинь яамны тодорхойлолт авч ир гэв. Яамдууд "Манайд ийм чиглэлээр боловсон хүчин хэрэгтэй" гэж жагсаалт гаргадаг байсан юм байж. Тэр жагсаалтад чиний сурах чиглэл орсон байх ёстой юм байж. Үүнийг нөхөж бүрдүүлэх гэж Гадаад харилцааны яамаар жаахан явав. Социализмын үед сургуульд явахын омно яамаар орж, сургууль төгсөөд яаманд бүртгүүлдэг байсан бүх л дүр зураг энд шинэ хэлбэрээр үүрлээд авчээ. За ингээд шалгалт, ярилцлагад орлоо. Үр дүн нь гарлаа. Би тэнцсэнгүй.

Зургаан сарын нэгний эх үрсийн баяр ямар нэг хөл хөорцөг авчирсангүй өнгөрлөө. Би бизнес хийгээгүйдээ харамсаж, мөнгө гуйхын онцгүйг өдор ирэх тусам мэдэрч байв. Гэвч жинхэнэ мөнгө гуйх ажил маань огт эхлээгүй байсан аж.

Би Норвегийн хурал дээр тааралдсан англи найздаа мөнгө олох бүх боломж хаалттай болсноо дуулгаж захиа бичихээр шийдэв. Тэгснээ тэр захиагаа өөрийн таньдаг гадаад найз нөхдод хувилж явуулахаар бас бодов. Сүүлдээ захиагаа нэлээд ерөнхий болгож "Надад туслах, зөвлөлгөө өгөх хүн байна уу, энэ нөхцөлд би яавал дээр вэ" гэсэн утгатай зүйл бичлээ. Арав гаруй хүнд явуулав. Бүгдээс нь хариу иржээ.

"Чи сургуульд явах мөнгө олж чадаагүйд харамсаж байна", "Өөр сургууль хөөцөлдөөд үз дээ", "Чи чадна аа, өөр тийшээ оролд", "Стэнфорд чинь чам шиг бага орлоготой хүмүүсийн явдаг сургууль биш ээ. Хямд сургууль Канад, Австралид зөндөө бий" гээд л олон янзын зөвлогөө иржээ.

Хамгийн сонирхолтой нь "Чи чадна" гэсэн үг, "Наадах чинь чам шиг хүний явдаг сургууль биш" гэсэн хариулт хоёр надад

яг ижилхэн зүйл эрэгцүүлж бодохол хүрч ирсэн билээ. Эхнийхэд нь би урам орж, дараагийнхад нь шар хөдлөж байсан ч аль алиных нь үр дүнд би ямар ч байсан өөрийгөө бусдад ойлгуулах ёстой юм байна, зөвхөн үүний дараа л Стэнфордод төлөх хэмжээний хөронго олж магадгүй юм гэдгийг ойлгов.

Үүнийгээ эргээд бодлоо. Би ашгийн төлөө бизнес хийх талаар бараг бодож байгаагүй хүн байв. Би бусдын бэлэн цалин авахыг илүүд үзэж, эрсдлээс дандаа дайжиж явжээ. Миний хөлсөө шахан хөдөлморлөөд авах цалин минь мөн ийм хэмжээнд хөдөлмөрлож байгаа өндөр хөгжилтэй орны жир хүмүүсийн цалингаас хэдэн мянга дахин бага байв. Бас би хувийн бизнест зориулах цаггүй болтлоо өөрийгөө нийгмийн ажлаар дарсан байв. Мөн энэ замыг би сэтгэлээрээ, ухамсартайгаар сонгосон байлаа. Энэ бүхнийгээ дэс дараатай бодож, юуны учир би ийм сонголт хийж байсан талаараа тайлбар бичиж бэлтгэж эхлэв. Чухам ингэснээр л би бусдаас мөнгө гуйх эрхтэй хүн мөн үү, биш үү гэдгээ мэдэх бололцоотой болсон билээ.

***Зөвлөгөө:***

*28. Өөртөө итгэ. Өөрийгөө ямар ч хүнтэй эн зэрэгцэх нэр төртэй гэдгээ бүү март. Мексикийн тариачин, Францын дизайнер, Америкийн фермийн эзэн, Монголын малчин гээд л шударгаар хөдөлмөрлөж байгаа бүх хүний нэр төр ижил хэмжээнд байдаг. Харин тэдний олох хөрөнгө чинээ ялгаатай боловч энэ нь зэрэг зиндааг тодорхойлох ялгаа огт биш юм. Хэрэв чи болоод гэр бүлийнхэн чинь шударгаар ажиллаж амьдардаг бол, хэрэв чиний зорилго тодорхой бөгөөд хүнлэг бол чамайг ойлгох, дэмжих олон хүмүүс, байгууллага байгаа гэдэгт итгэ.*

*29. Эрх, эрх чөлөөгөө мэдэж ав. Хэн ч чамайг доромжлох, гутаах ёсгүй. Чи сурахыг мөрөөдсөнийхөө төлөө, түүнийгээ биелүүлэхээр алхам хийж эхэлснийхээ төлөө гутаагдах, доромжлуулах ёсгүй. Хэрэв хэн нэгэн хүнээс ийм хандлага илэрвэл өөрийгөө өмөөр. Үгүйдээ л өөрийгөө дотроо зөвтгөх эрүүл гэгээн байр суурьтай байж, өөртөө итгэх итгэлээ хадгал. Чиний хийж буй алхам амжилтад хүрэх эсэхээс үл хамааран чи өөрийгөө хөгжүүлэхийн төлөө зүтгэх эрхтэй.*

*30. Сургууль, мөнгө хөөцөлдөхөд зориулж зав чөлөө гарга. Хэрэв чи илүү цагаар ажилладаг бол өнөөдрөөс эхлээд ажлын цаг дуусмагц ажлаа орхиод бос. Наадахаа маргааш үргэлжлүүл. Харин өнөөдрийн чөлөөт цагаа өөртөө зориул. Чамд одоо элдэв өргөдөл эссэ бичих, эрэгцүүлж бодох, цаг алдалгүй бусдаас суралцахад маш их хугацаа шаардагдана. Чамайг өөрөөс чинь өөр хэн ч хөгжүүлж чадахгүй тул өөртөө цаг зарцуулж байгаа үедээ гар утсаа хэсэг зуур таслах нь буруугүй.*

*31. Сургуульд сурах бэлтгэл хийх төсөв мөнгийг өөртөө хуваарил, Зовхон энэ зориулалтаар тусдаа данс нээ. Данснаасаа интернэт худалдаа хийж болохуйц дебит карт ав. Visa карт байх нь дээр болов уу. Дансныхаа мөнгийг зориулалтаар нь зарцуулах санхүүгийн сахилга баттай бай. Дансандаа монго хийхийн тулд нэмж орлого ол, боломж гарган зардлаа хэмнэ. Сургууль руу өргөдөл гаргах, шалгалтын ном авах, шалгалт өгөх, ийш тийш өргөдөл явуулах гээд мөнгө их хэрэг болно. Интернэтийн зардал, өөрийн компьютер принтертэй байх гээд наад зах нь 1500 орчим доллартай бол. Гэхдээ энэ мөнгийг бүгдийг нь нэг өдөр олох албагүй. Ийм хэмжээний хөрөнго оруулалт хийхгүйгээр сургуульд тэнцэх, цаашид их мөнгө хөөцолдөх боломжгүй.*

*32. Гэр бүлийнхэндээ өорийгөө ойлгуул. Аав, ээж, эхнэр,*

*нөхөр, хүүхэд чинь чамайг ойлгож хохиулох нь маш чухал. Тэдэнд өөрийнхөө мөрөөдлийг дэлгэж гэртээ "компютер шагайх" цагаа тайван замаар гаргаж ав. Аав ээжийгээ ямар ч тохиолдолд буруушааж үл болно. Тэднийгээ нэр төртэй хүмүүс гэдгийг хүлээн зөвшөөр. Тэднийхээ намтар түүхийг сонирх. Яагаад ийм намтартай байгааг нь асуу. Ямар нийгэмд өссөнийг нь, тэдэнд ямар сонголт байсныг нь судла. Энэ мэдээлэл чамд гэр бүлээрээ бахархах, их бүлээ ойлгоход чинь туслахаас гадна чамайг бусдад ойлгуулахад маш их хэрэг болно. Учир нь гэр бүлийн түүх намтар дэлхийн аль ч оронд ойлгогддог хамгийн нийтлэг түүх байдаг. Гэр бүл, төрөлх нутаг, эх орныхоо түүхийг сонирхож байгаагүй хүн өөрийгөө хэн хүнд ойлгуулж чадахгүй.*

# ХӨРӨНГӨ БОСГОХ ГЭЖ ЮУ ВЭ?

Мөнгө олох найдвар бараг тасраад байтал Жефф Фолт гэх эрхэмээс нэгэн захидал ирлээ. Түүндээ "Чам шиг ийм байдалд орсон америк оюутнууд хөрөнгө босгох камиани орнүүлдэг юм" гэсэн байв. Тэгээд тэр хүн сургалтын хөрөнго босгох тухай ямар ч ойлголтгүй гэдгээ бас дурдсан байлаа.

Би захидалыг аваад хөрөнгө босгох гэгчийг сонирхож эхлэв. Энэ нь миний Эрх чөлөө төвийнхөө үйл ажиллагаанд зориулж мөнгө олдогоос огт өөр зориулалттай зүйл байгаа нь ойлгогдөж эхлэв. Интернэт дээрх мэдээллээр сургуулиуд өөрийн гэсэн хөрөнгө босгох албадтай байдаг нь харагдах аж. Тэдгээр албаар дамжуулж хөрөнгө босгох том том ажлууд явагддаг юм байна. Стэнфордын их сургуульд африк, зүүн европ, зүүн өмнөд азийнханд гээд л сангууд байх аж. Харин надад тохирсон "төв ази" ч гэдэг юм уу сан, хөрөнгө босгөх үйл ажиллагаа тэнд алга аа. Бас ганц оюутанд зориулж хөрөнгө босгох тухай удирдамж заавар мэдээж хаана ч байхгүй.

Би хөронгө босгохын тулд яг яах тухайгаа ямар ч тодорхой зүйл олж мэдэж чадахгүй байсаар бараг хоёр долоо өнгорлөө. Би Жеффт захидал бичиж хөрөнго босгох тухай мэдлэгтэй хүн байвал надтай холбож өгөөч гэж гуйв. Хамгийн гайхалтай нь Жеффийн төрсөн дүү нь мэргэжлийн хөрөнго босгөгч байж. Ингээд би Памела хэмээх эмэгтэйтэй интернэтээр танилцав.

Пам буюу Памела Иглински гэгч эмэгтэй жиггэйхэн ажил хэрэгч нэгэн байлаа. Анхныхаа захианаас л миний CV-г шаардаж, түүнийг судлаад шийдвэрээ гаргая гэв. Ингээд хоёр хоноход "Хөгжиж буй орны эмэгтэйд туслах гэж байгаадаа нэн баяртай байна, чамд хөрөнгө босгох ажлыг үнэ төлбөргүй хийж

өгч туслая" гэлээ. Жефф ч өөрийн зүгээс туслахаа амлав.

Пам Мизиури мужийн Канзас хотоос удирдлагаар хангаж юу хийхийг өдөр тутам зааж зааварлаж эхэллээ. Юуны өмнө данстай болох хэрэгтэй гэнэ. Сургууль дээр, эсвэл аль нэг төрийн бус байгууллага дээр, эсвэл банкинд данстай байх ёстой аж. Ингээд Пам Стэнфордын санхүүгийн туслалцааны алба руу утсаар ярьж миний нэр дээр данс нээлгэхээр болжээ. Данс нээхэд зориулсан эхний 25 долларыг ч өөрөөсөө төлсөн байна.

Памын дараагийн ажил нь хэвлэлийн мэдээ бэлтгэх байлаа. Үүнд зориулж өөрийнхөө тухай бүх мэдээллийг гаргаж өг гэж Пам шавдуулав. Би архиваа ухаж, өөрийнхөө тухай мэдээллийг цэгцэлж бараг гуч гаруй хуудас материал явууллаа. Хамгийн сүүлчийн сонин болгож МН25 телевизийн З.Алтайтай хийсэн ярилцлагаа ч орчуулж явуулав.

Пам, Жефф нарын хамжиж бичсэн ганц хуудас хэвлэлийн мэдээг Калифорнийн сонинуудад факсаар илгээжээ. Сонинуудад "амьдрал, бөловсрол" гэх мэт булангууд байх бөгөөд тэр чиглэлээр аль нэг сонин уул мэдээг олгөн авч бичээсэй гэж бид хүсч байв. Чухамхүү аль нэг сонин дээр мэдээ гарснаар л хөрөнгө босч эхлэх байв.

Мартинез хэмээх хотын төвд байрладаг "Контра Коста Таймс" одор тугмын сонины боловсролын нүүр хариуцсан сурвалжлагч Карри Сторрак хэмээх бүсгүй Пам, Жефф хоёрын факсыг хүлээн аваад миний тухай нийтлэл бичих зөвшөөрлийг эрхлэгчээсээ хүсчээ. Каррид Оюунгэрэл гэдэг хүн сонин байсандаа тэр мэдээллийг уухайн тас шүүрэн авсан хэрэг биш байж. Харин тэрээр удахгүй гэрлэх гэж байсан агаад нохөр нь болох Клаус хэмээх залуу нолөөлжээ. Карри хожим хуучлахдаа "Бид нарт өдөр болгон хэдэн арван сонирхолтой мэдээтэй факс ирж байдаг. Тэдний аль нэг нь ямар нэг байдлаараа гэнэт анхаарал татдаг. Тэр өдөр чиний мэдээлэл анхаарал татсан гол шалтгаан бол Клаус бал сараа Монголд өнгөрөөнө гэж мөрөөдож

байсантай холбоотой. Тэгээгүй бол миний хувьд Монгол, Уганда, Бөливи гурав ялгаа алга байлаа" гэсэн билээ.

Би сэтгүүлч эмэгтэйн асуултуудад электрон шуудангаар бас утсаар хариулт өгч эхлэв. Тэр голдуу миний хийж байгаа хүний эрхийн ажлыг сонирхож асуух аж. Эрх чөлөө товийн ажил минь, хүний эрхийн төлөө цалингүй ажиллаж байсан маань миний урьд өмнөх бүх ажлуудаас хамаагүй чухал зүйл бололтой.

Наадмын дараахан Карригаас захидал ирлээ. Миний тухай нийтлэл 2002 оны 7 сарын 13-ны дугаарт нүүр хуудсанд гарсан гэжээ. Карритай ярьж баярласнаа илэрхийллээ. Тэр "Нийтлэлийн дагуу хэдэн доллар цугларахыг мэдэхгүй, чи Калифорнид дот-комын сүйрэл болоод байхад мөнгө хөөцөлдөж байгаа тул их мөнго олж чадахгүй байх. Хэдхэн жилийн өмнө байсан бол юм өөрөөр байлаа" ч гэж байв.

Контра Коста Таймсын нийтлэл гарсны дараахан долоо хоногийн сүүлчээр Пам миний дансанд таван мянган доллар орсон бөлохыг мэдээлэв. Мөн тэр нийтлэлийг уншсан хоёр эмэгтэй Жеффтэй холбоо барьж надад туслах ажил хамтарч зохион байгуулах хүсэлтэй байгаагаа хэлжээ.

Энэ хоёр эмэгтэйн нэгийг Клара Шу гэх бөгөөд нөгөөг нь Катлин Превост гэнэ. Хоёулаа Сан Франциско хотынх бөгөөд найзууд. Катлин миний хөрөнгө босгох ажиллагаанд зориулж веб сайт хийж огохоор зорьсон бол Клара өөрийн эзэмшлийн хөгжмийн дэлгүүрт надад зориулсан хөрөнгө босгох үдэшлэг зохион байгуулах санаачлага гаргажээ. Би Катлин Клара нарт зураг, нийтлэл гэх мэт шаардсан мэдээллүүдийг явуулав.

Хаа нэгэн газар чиний огт танихгүй хүмүүс чамд зориулж ажил өрнүүлээд байгааг ойлгоход анхандаа хэцүү ч, америк хүмүүс юуны учир хүнд тусалдаг, ямар найз нөхөд байж чаддаг нь өдөр ирэх бүр харагдсаар байв. Тэд намайг огт танихгүй ч хүний эрх гэдэг зүйлийг маш сайн таньдаг аж. Тэд надаас ямар нэг хариу нэхээгүйгээр барахгүй ардчилал, хүний эрхийн идэвхитэнд

тусалж байгаадаа баяртай байна гэх. Арчилаа, хүний эрх ингэж монголчууд биднийг найз нохойтой болгодог аж.

Клара өөрийнхөө Кларионс Мюзик хэмээх хөгжмийн дэлгүүрт наймдугаар сарын эхээр хөрөнгө босгох үдэшлэгээ хийжээ. Тус бүр нь 15 долларын үнэтэй билет худалдсанаар нэгэн даруухан арга хэмжээ эхэлжээ. Катлин үдэшлэгийг хөгжөөнтэйгээр эхэлж, бас Жеффийн эхнэр, охин хоёр дуудлагын худалдаа нээсэн байна. Энэ арга хэмжээнд Сан Францискогийн монголчуудын дунд нэрд гарсан нэгэн залуу гэнэтийн бэлэг барьжээ. Түүний нэрийг Ш.Баатар гэх бөгөөд тэрбээр Баруун Эргийн Монголчуудын холбооны еронхийлөгч аж. Баатар монгол дуучин, бүжигчин, хөгжимчдийг үндэсний хувцастай нь үдэшлэгт авчирчээ. Кларагийн найз Бабак Фалсафи хэмээх залуу ч бас хөгжим тогложээ. Яруу найраг, дуу хөгжим, морин хуур эгшиглэсэн энэ арга хэмжээнд баян зочид ирээгүй ч даруухан хуримтлал болох 800 орчим долларыг миний сургуулийн данс руу илгээж чадсан юм.

“Бид бүгд хязгаарлагдмал санхүүгийн боломжтой хүмүүс болохоор илүү мөнгө цуглуулж чадсангүй. Гэхдээ Баатар дахин нэг арга хэмжээ зохион байгуулна гэж амлалаа” хэмээн Клара надад бичжээ. Найман зуун доллар бол хөрөнгө босгох үдэшлэгийн хувьд их мөнгө юм. Хөрөнгө босгох үдэшлэг зохион байгуулна гэдэг нь өөрөө хичнээн их ажил болохыг нь тооцох юм бол бүр их мөнгө гэсэн үг. Ийм арга хэмжээг дараа нь Баруун Эргийн Монголчуудын холбоо хоёр удаа зохион байгуулсан бөгөөд нэгийг нь Оакландад, ногоог нь Пало Алто хотод хийжээ. Тэр бүх арга хэмжээнүүдэд монгол үндэсний урлагийн тоглолтууд болж байж.

Энэ арга хэмжээний талаар Алина Ларсон хэмээх сэтгүүлч Сан Матео Каунти Таймс сонинд нийтлэл гаргажээ. Үүний үрээр 2002 оны есдүгээр сарын 10 гэхэд миний нэр дээрх данс 20000 доллартай болсон байв. Хичээл ороход долоо хоног

дутуу байх бөгөөд нэмж 25000 доллар хэрэгтэй.

Түрүүчийн бүлэгт дурдаж байсан "Өргөдөл гаргасан албатайгаа сайн харилцаатай байх" гэдэг зөвлөлгөөг уншигч та анзаарсан байх. Тэр сайн харилцаа надад нэн чухал ийм мөчид хэрэг болсон юм. Би өргөдөл гаргасан хөтөлбөрийн газартаа захидал бичиж олсон мөнгө маань сургалтанд хүрэлцэхгүй байгааг дурдаад элсэлтийн хугацааг сунгаж өгөхийг хүсэв.

Сургуульд тэнцэх, элсэх гэдэг хоёр өөр ойлгөлт байдаг. Нэг сургуульд тэнцсэн хүн өөр сургуульд элсээд явчихаж болох тул чи хэдэн ч сургуульд нэг зэрэг тэнцсэн байж болно. Сургууль чинь чамайг төлбөр сэлтээ өлж ирээд манай сургуульд элсээсэй гэж хүсэх бөгөөд харин чи хамгийн сайн сургуульд элсэхийг хичээнэ. Миний хувьд анхнаасаа ганц сургууль дээр сонголт хийгээд түүнтэйгээ гүрийсэн тул би энэ сургуульдаа тэнцсэн гэдэг дүнгээ ирэх жилийн элсэлтэд ашиглахыг хүссэн юм. Гэтэл энэ нь "дүрмийн бус" гуйлт байж. Олон улсын бодлого судлалын хөтөлбөрийн газраас нэлээд удаж байж хариу ирэв. "Стэнфорд ийм хөнгөлөлт үзүүлдэггүй. Гэхдээ чиний богино хугацааны дотор хөрөнгө босгосон байдлыг үнэлээд дараа жилийн элсэлтэд хамрагдахыг зөвшөөрч байна" гэсэн байв.

Надад ингээд нэмэлт мөнгөө хайх бүтэн арван хоёр сарын хугацаа гарлаа. Энэ бол боловсролыг дэмжих сангуудын 2003 оны тэтгэлэгт өргөдөл гаргах хугацаа дуусахаас нь өмнө амжиж баримт сэлтээ явуулах боломжтой гэсэн үг. Энэ мэдээлэл Сан Матео Каунти Таймс сонины Алина Ларсоныг бас нэг нийтлэл бичихэд хүргэжээ.

2003 оны тавдугаар сар гэхэд олон улсын эмэгтэйчүүдийн энх тайвны сангийн тэтгэлэгээс 6000 долларын дэмжлэг авахаар болов. Бас тэр үед хүүгээ сургуульдаа авч явахаар шийдсэн, шинэ оны сургалтын төсөвт өөрчлөлт орсон зэргээс болж шаардагдах төсөв маань 65,000 болж өссөн байлаа. Би АНУ-ын Конгрессийн олгодог Фулбрайтын тэтгэлэгийн эцсийн шатны

шалгаруулалтын дүнг хүлээж байв. Хэрэв Фулбрайтаас надад хэрэгтэй байгаа 39,000 мянган долларыг олговол би Стэнфорд явахад бэлэн болох байлаа. Гэвч Фулбрайтын эрх мэдэл бүхий эрхэмүүд дүнгээ хэлэх ёстой цагтаа хэлсэнгүй. Цаг удах тутам сэтгэл зовнисоор. Тавдугаар сар дуусах гээд байдаг, өдийд бусад хүмүүс визээ хөөцолдөөд эхэлсэн байгаа даа... гэж гэгэлзэнэ.

Нэг өдөр би ингэж сэтгэл зовж байхаар шууд утасдаж асууя гэж шийдэв. Албаны хүнтэй утсаар ярилцан шийдээ асуув. Хариу гараагүй гэж байна. Яагаад гэж сонирхов. Өмнөөс, харин чи яагаад заавал Стэнфорд гээд байгаа юм бэ, улсын хямд сургуульд сурч болдоггүй юм уу гэж асууж байна. Хэрэв улсын сургуульд явъя гэвэл Фулбрайт бүрэн санхүүжүүлэх бололцоотой юм байна. Миний хувьд маш түргэн шийдвэр гаргах хэрэгтэй боллоо. Хүмүүсийн үнэн сэтгэлээсээ тусалж цуглуулсан хорин мянган доллар Стэнфордод байж байдаг. Гэтэл шал оор сургуульд явах боломж энд гарч ирээд байдаг...

"Би Стэнфордод л явмаар байна" гэж би шийдээ хэлэв. "Харин танай сан улсын сургуульд өгдөг хэмжээний мөнгөө өгөхөд болно, үлдсэнийг нь би босгоё" гээд хэлээд тавьчихлаа. Улсын сургуулийн мөнгө янз янз л даа гэж албаны хүн хэлээд, "Чи яг хэдийг нь өөрөө босгож чадах вэ" гэж асуув. "Хэрэв Фулбрайтаас хорин таван мянгыг өгвөл би үлсэн арван дөрвөн мянгыг нэг сарын дотор босгоё" гээд амлачихлаа. "За тэгье. Чи амласан мөнгөө босгонгуут мэдэгдээрэй" гэж байна.

Ингээд өнгөрсөн зуны хандив босгосон нөгөө хэдэн найз нөхөд рүүгээ урт тайлан бичиж 14,000 долларыг нэг сарын хугацаанд босгох болсон тухайгаа дуулгав. Юуны өмнө Пам намайг заавал өөрөө Америкт ирж хамгийн гол хандивын арга хэмжээндээ биеэр оролц гэж зөвлөв. Би ч яаралтай мөнгө олж билет авч Калифорнид буулаа.

Миний билетэнд туслах хэмжээний мөнгийг Монголд

миний тухай хэвлэлээс уншиж, намайг дэмжиж байсан хүмүүс хандивласан байв. Монголын хэвлэл мэдээллийнхэн надад ярилцлага, нийтлэлүүдээрээ үнэхээр их тусыг үзүүлж байв.

Монголын хэвлэл мэдээллээр гарсан нийтлэлүүдийн үр дүнд Харвардаас Ц.Элбэгдорж, УИХ-ын гишүүн Л.Гүндалай нар болон ээжийн төрсөн нутаг болох Ховсгөл аймгийн Эрдэнэбулган сумын нутгийн зөвлол, бас Ардчилсан намын Үндэсний зөвлолдөх хорооны гишүүн журмын нөход, Өдрийн сонины эрхлэгч Ж.Мягмарсүрэн нар хандив өгсон байлаа. Тэдний монго нийлээд намайг Америкт арав хоноод ирэхэд хүрэлцэхүйц хэмжээний болсон байв.

Би 2003 оны таван сарын хорьд гэхэд Стэнфордын их сургуулийн газартай залгаа байрлалтай Пало Алто хэмээх хотод нэгэн протестант сүмд болсон хандивын арга хэмжээндээ оролцохоор очлоо.

Пам, Клара, Карри, Баатар гээд интернэтээр аль эрт таних боловч зүсийг нь үзээгүй нөходтэйгээ тэнд уулзав. 1998 онд Ерөнхий сайд Ц.Элбэгдоржийн ажлын албанд хамт зүтгэж байсан сэтгүүлч Ц.Оюундарь маань ч энд иржээ. Хандивын арга хэмжээ Монголыг сурталчилсан соёлын өдөр гэлтэй зүйл болж үр дүнд нь мянган долларыг сургуулийн данс руу оруулав. Арван гурван мянган доллар тэндээс олдсонгүй.

Нэг л мэдэхэд Америкаас буцах билетийн хугацаа нэлээд дөхжээ.

Нэгэн одор Баатараас имейл ирлээ. “Чамтай Адела гэдэг миний найз уулзая гэж байна, хэдийд боломжтой вэ” гэж асуужээ. Мон энэ эмэгтэй хандив өгөх хүсэлтэй ч надтай биеэр уулзахаас нааш шийдвэр гаргахгүй гэсэн аж.

Ингээд Аделатай уулзав. Торгон зам хэмээх төрийн бус байгууллагын ерөнхийлогч, гялалзсан бүсгүй байна. Адела Стэнфордын их сургуулийн хандивлагчдын нэг аж. Хэдийгээр

өөроо Беркели төгссөн ч Стэнфордод бас элэгтэй хандлаг ажээ. Адела бохоор хичээллэдэг найзтайгаа хамт монгол бөхчүүдтэй нэгэн арга хэмжээний үеэр уулзаж яваад тэнд байсан Баатараас миний талаар огт санамсаргүй сонссон байна. Баатар түүнд миний сургалтын зардлыг босгох гэж баруун эргийн монголчууд олон арга хэмжээ зохиож байгаа тухай ярьжээ. Аделад миний нэр нэг л танил сонсогдсон аж. Гэртээ ирээд Стэнфордын Их сургуулиас ирсэн захидлуудыг онгичиж үзтэл тэнд санхүүгийн туслалцааны газраас ирүүлсэн нэгэн хуучин захидал олджээ. Тэр захидалд та энэ монгол оюутанд туслах хүсэлтэй бол ийм дансанд мөнгөө хийнэ үү гээд миний танилцуулгыг хавсаргасан аж.

Аделатай үдийн хоол идэх богино хугацаанд үнэн сэтгэлээсээ ярилцлаа. Тайвань гаралтай тэр эмэгтэй надад дутагдаж байсан мөнгийг монгол оюутанд тэтгэлэг өгч байсан туршлага бүхий төрийн бус байгууллагаар дамжуулан олгохоор амлав. Хэдхэн хоногийн дараа Зориг сангийн Америк дахь салбараас Стэнфордын их сургууль руу тэтгэлэг шилжүүлсэн юм. Зориг сангийн Америк дахь салбар америкийн ахлах сургуульд сурч буй залуус болон монголын сурагч, оюутныг дэмжиж олон тэтгэлэг олгож байсан туршлагатай сан аж.

Ингээд би өөрийн зүгээс болзлоо хангасанаа Фулбрайтын тэтгэлэгийг хариуцаж байсан албаны хүмүүст мэдэгдлээ. 2003 оны долдугаар сар гэхэд Фулбрайтын тэтгэлэгээс 25000 долларын дэмжлэг авах болсон тухай албан захидал ирэв.

Миний сургалтад зориулж босгосон нийт мөнгө жаран зургаан мянган доллар болжээ. Үүнээс гучин нэгэн мянга нь хоёр сангийн тэтгэлэгээр, гучин таван мянга нь хүмүүсийн хандиваар цугларсан байна. Нийт 142 америк, монгол хүмүүс хандив оруулснаас нэгэн үл таних америк эмэгтэй өөрийнхөө Монголд жуулчлахаар хадгалсан 7000 долларыг огсөн байв.

Дэлхийд алдартай Стэнфордын их сургууль хэмээх их

айлын өндөр босгыг давах эрхийг TOEFL-ын шалгалтад өрж байснаасаа хойш гурван жилийн дараа ийнхүү олж авлаа.

Цалинтай, цалингүй хоёр албанд минь ажил гэдэг жинхэнэ буцалж байсан учир мөнгө төгрөгөө бүрдүүлсэндээ баярлаж, амрах цаг зав огт байсангүй. Эрх чөлөө төвийн хуулийн нөмын сан ашиглалтад оруулах, эрүүгийн байцаан шийтгэх хуулийн тайлбар хуудас гаргах, хуульчид болон хуулийн байгууллагын хаягийн лавлах гаргах, чөлөөт сэтгүүлч шүүхийг сурвалжлах нь гэсэн сургалт явуулах гээд Эрх чөлөө төвийн цөөхөн хүмүүст ахадсан олон ажилтай байв.

Хажуугаар нь УИХ-ын гишүүн Л.Гүндалайг нисэх буудал дээр баривчиллаа, газрын хөдөлгөөнийхнийг дарамталлаа, нийслэлийн Баянзүрх дүүргийн таван айлын газрыг хувьчлалаас орсөж булаах гэлээ гэх зэрэг гэнэтийн асуудал гарч миний гаргадаг хүний эрхийн сэрэмжлүүлгийн ажил нэмэгдэх нь энүүхэнд. Энэ мэт ажилтай байсаар Стэнфордын Их сургууль руу нисэхийн урьд шөнийн 12 цаг гэхэд гэртээ дуудуулан байж харив. Өглөө зургаан цагт Америк руу нисэх ёстой. Одоо надад чемоданаа бэлтгэх л үлдлээ. Юу юу байх билээ...!?

***Зөвлөгөө:***

*33. Хэрэв мөнгөний эрэлд гарсан бол замд тааралдах бүхий л ажлын үнэмлэхүй ихэнхийг өөрөө нугал. Хэзээ ч бүү залхуур. Чамд туслахаар санаа тавьж байгаа хүмүүсийг жижиг сажиг ажлаар дарж огт болохгүй. Тэд зөвхөн чиний хийж чадахгүй зүйлд л цагаа зарцуулсан нь дээр.*

*34. Алхам тутамдаа баярлалаа гэдгээ мартахгүй хэлж бай. Хэн ч чиний төлөө үнэ төлбөргүй ажиллах албагүй. Хэн ч чамд хайран цагаа зарцуулах огт албагүй. Хэрэв чамд хэн нэгэн хүн тусалж байгаа бол түүнийг нь зөв үнэл.*

*35. Тэтгэлэгийн сангуудыг цаг хугацаа, зориулалт чиглэлээр нь эртнээс сонгож бүртгэж бай. Бүрдүүлэх материалуудыг нь судалж урьдчилан бэлтгэ.*

*36. Сургуулийнхаа хөрөнгө босгох бодлогыг судла. Сонгосон сургуульд чинь өөрийн чинь хүсч байгаа чиглэлээр тэтгэлэг олгох сан байна уу гэдгийг судла. Байвал тэр чиглэлд нь өргөдөл гаргавал мөнгөтэй хөтөлбөрт хамрагдаж болно. Жишээлбэл Стэнфордын их сургуульд мэдээллийн технологи, электроник инженерийн чиглэлээр сургуулийн тэтгэлэг илүү олгодог. Харин АНУ-ын гол хэсгийн муж улсуудын сургуулиудад гадаадын оюутан цөөтэй тул гадаадын өюутны тэтгэлэг илүү олон олгодог. Гадаадын оюутны тэтгэлэгийн болзлыг хангахын тулд АНУ-аас өөр газар амьдарч, сурч, ажиллаж байх хэрэгтэй болдог. Энэ утгаараа Монголдоо байгаа залуу, америкийн ахлах сургууль төгссөн залуугаас илүү хэмжээний тэтгэлэг олох магадлалтай.*

*37. Сургууль болон мөнгө хөөцөлдөж байх зуураа ажлаа, хичээл сургуулиа бүү алд. Чиний ажил сайн явж, ном эрдэмдээ онц*

*сурч, Монгол улсдаа, гэр бүлийнхэндээ, хүмүүст хэрэгтэй байгаа чинь чамайг дэмжих гол үндэс болдог.*

*38. Хүсэл мөрөөдөл, хэрэгцээ шаардлага байгаагаа бусадтай хуваалцаж бай.*

*39. Оюутны зээлийн бодлогыг судла. Төрөл бүрийн зээл, тусламжийн бодлогод чи нийцэх үү гэдгээ мэдэж ав. Нийцэхээр байвал зээлээр суралцах нь санхүүжилт олох хялбар аргын нэг юм.*

*40. Өргөдөл гаргах бүрт чи ихээхэн хэмжээний хувийн материал, бичиг баримт, захидал явуулна. Бас бичих, бөглөх ажилд маш их цаг зарцуулах учир бодлогод нь нийцэхгүй байгаа сан, тэтгэлэг, зээлд өргөдөл явуулж хайран хөдөлмөр, цаг, мөнгөө алдах хэрэггүй. Зөвхон өөрт чинь нийцэх бодлоготой газарт л материалаа явуул.*

# ЧИНИЙ СОЁЛ - ЧИНИЙ НЭР ТӨР

Сургуульд өргөдөл гаргаж эхлэхээс авахуулаад дипломоо гардан авах хүртлээ захирагдах соёл гэж бий. Энэ соёл нь америкийн сургууль төгссөн хэн бүхнийг хаа газар хүлээн зөвшөөрөгдөж явахад нь нөлөөлж байдаг. Гэхдээ энэ нь culture гэж орчуулагдахаасаа илүү integrity гэж орчуулагдана. Нэг үгээр хэлбэл integrity гэдгийг нэр төртэй байх хэмжээний соёл гэж ойлгож болно.

Дээр нэгэнтээ өгүүлсэн Сискогийн тэтгэлэгийн талаар дахин нэг жишээ татъя. Тэнд залуусын ирүүлсэн өргөдлийг уншиж байхад нэг иймэрхүү үгтэй эссэ гарч ирж билээ. “Би танай сургалтад суралцах төлбөрийн мөнгөтэй. Яагаад гэвэл миний найз X маш баян бөгөөд түүний аав нь томоохон бизнесийн босс юм.”

Энэ оргөдөл өөрийгөө үнэлэх сэтгэлгээний томоохон ялгаатай орчноос иржээ. Америкт бусдыг хэмждэг шалгуураар харах юм бол дараах ажиглалтыг хийх болно.

1. Өргодөл гаргагчмонгөтэй гэдгээ баталж чадахгүй байна.

2. Өөрөө мөнгогүй юм бол үнэнээ хэлсэнгүй.

3. Найз нь мөнгөтэй байх нь хэнд хамаатай билээ? Найзаас нь өргодөл гаргагчийн монгийг төлно гэсэн баталгаа ирээгүй.

4. Найзынх нь аав босс байна уу, ажилчин байна уу ямар хамаа байна? Энд өөртоо огт хамааралгүй хүнийг дурдах нь илүүц бус уу. Бид өорийг чинь сонирхож байгаагаас биш тэр боссыг сонирхоогүй.

5. Бусдын түрийвч рүү өнгийх тааламжгүй. Тэр тусмаа

бусдын өмнөөс мөнгийг нь өөртөө аль эрт "зарцуулаад" эхэлсэн нь бүр ч будүүлэг болжээ.

Харамсалтай нь ийм оргөдөл ирүүлсэн ямар ч сайн англи хэлтэй хүн дэмжлэг авах магадлал тун муу юм. Учир нь энэ хүний нэр төрөө үнэлэх үнэлэмж нь тас эсрэг урсгалд явж байна. Чи өөрийгөө хүндэлдэг бол хүний баянаар гайхуулж хэрэггүй. Харин санхүүгийн боломжгүй байгаагаа шууд үнэнээсээ хэлэх нь хамаагүй нэр төртэй алхам.

Дараагийн анхаарах асуудал бол арьс өнгөний үзэл. Монголууд нэг үндэстэн дийлэнх хувийг нь эзэлсэн хүн амтай учраас арьс өнгоний үзлийн тухай бараг ямар ч ойлголтгүй байдаг. Миний охин Одмаа Йелийн Их сургууль дахь байрнаас минь таван минут алхаад очих зайд Селентано Музей Академи хэмээх дунд сургуульд орлоо. Түүний сургууль Нью Хэвен хотын омч бөгөөд хотын газар бүрээс хүүхдүүд элсүүлнэ. Сурагчдынх нь бараг ерэн хувь нь хар арьстан. Нэг өдөр Одмаа хичээлээсээ ирээд "Ээж ээ, би ямар арьстай юм бэ" гэж асууж байна.

Энэ жишээ "Йелийн Дэлхийн Андууд - 2006" хөтөлбөрийнхний дунд яригдсан арьс өнгө, соёл иргэншлийн семинарын хамгийн гоё жишээ болсон юм. "Монгол хүүхэд ямар хөөрхөн юм бэ, арван хоёр нас хүртлээ арьс өнгөний тухай мэдлэггүй байна гэдэг үнэхээр азтай хэрэг" хэмээн Недерландаас ирсэн Мохамед Баба дахин дахин толгой сэгсрэн инээж байв. Мохамед оөрөо Морокко гаралтай Недерландын иргэн учир өөрийн оронд цагаач өнгөт арьстан, уугуул цагаан арьстнуудын дунд гардаг соёлын ялгааг харилцан ойлгуулах, бие биенээ хүлээн зөвшөөрдөг болгоход нь туслах компани байгуулсан нийгмийн чиглэлийн бизнесмэн залуу.

Хэдийгээр монгол хүүхдийн нүдээр Селентано сургуулийн бүх хүүхдүүд яг адилхан харагдаж байгаа ч бид

еронхийдөө арьс өнгөөр ялгаварлан гадуурхах үзэлтэй нийгэмд амьдарцгааж байна. Манай сонин хэвлэлүүдээс "муусайн Африкийн харууд", "муу хужаа", "хөгшин европ", "хасагууд", "төлөгүүд" ч гэх шиг яс хавталзмаар үгс дэндүү олныг үзэж болно. Интернэтийн сэтгэгдлүүд бол бүр ч аймаар арьс онгөний үзэл нэвт ханхалсан доромжлолууд байдаг.

Америкт арьс өнгөөр ялгаварлан гадуурхах үзэл манайхны төсөөлж байгаагүй тийм аймаар хэмжээнд байсан түүхтэй. Үүнийг дэлгэрэнгүй өгүүлж нуршаад яахав, ямар ч байсан энэ муухай үзлийг нийгэм нь тэвчихээ болиод 1950-1960-аад онуудад иргэний эрхийн ходөлгөон өрнүүлсэн түүх бий. Одоо Америкт арьс өнгоор ялгаварлан гадуурхах үзэл бүрэн арилаагүй өнцөг булан зөндөө ч их сургуулиудын буюу академик орчинд арьс өнгөний үзэлтэй ямарваа үг хэллэг, буруу харилцааг үл тэвчих уур амьсгал ноёрхдог. Арьс өнгөний үзлийн үнэр ханхалсан ямар ч онигоо америкт инээдэм биш ханиадам болно. Учир нь америкийн оюутнууд анхнаасаа иргэний эрхийн төлөө хөдөлгөөнүүдийн гол хүч байсан ба одоо ч америкийн сургуулиуд түүгээрээ бахархацгаадаг. Иймээс чи Америкийн академик ертөнцөд бусдын адил хүлээн зөвшөөрүүлэхийн тулд арьс өнгөөр ялгаварлан гадуурхах үзлээсээ эртхэн татгалзсан нь дээр.

Хөгжлийн бэрхшээлтэй хүмүүст хандах хандлага хүмүүнлэг нийгэм дэх сөёлын агуу их хэмжүүр болоод байна. Хүний биеийн эмгэгсогог, эрүүл мэндийн байдлыг элэглэх, гутаан доромжлох нь хамгийн тэвчишгүй бүдүүлэг явдалд тооцогдож байна. Америкийн сургуулийн орчинд тэргэнцэртэй хүн бусдын тусламжгүйгээр ямар ч байранд нэвтрэх ёстой, хараагүй хүн хэний ч тусламжгүйгээр зам гарч, товгор үсгээр тэмдэглэсэн хаяг тэмдэглээг дагаж явсаар орон байр, хоолны газар, номын сан, бие засах газар, хичээлийн байр танхимаа оөроө олох бололцоотой байх ёстой гэсэн стандарт мөрдогдөно. Хэрэв ийм бололцоо

бүрдүүлээгүй байвал тус сургууль нь хөгжлийн бэрхшээлтэй хүнийг бусдаас хараат байдалд оруулсан буюу нэг ёсондоо гэгш эрхээ эдлэхэд нь саад болж байгаад тооцно. Багш лекцээ эхлэхээс өмнө зааланд бусдын туслалцаа авах шаардлагатай хүн байгаа эсэхийг заавал асууна. Аль нэг оюутан сонсголгүй байгаа бол тэр оюутанд лекцийн тэмдэглэлээ хуулуулах оюутан гараа өргөнө үү гэж асууж байж хичээлээ эхлэнэ. Хэрэв хараагүй оюутан байгаа бол лекц бичиж авах диктафоныг нь багш өмнөө авчруулна. Хичээлийн явцад хогжлийн бэрхшээлтэй хүн бусдаас огтхон ч дутуугүй мэдлэг олж авах ёстой гэдэг зарчим тууштай хадгалагдана. Иймээс анхнаасаа сургуульдаа өргөдөл гаргахдаа өөрийнхөө бэрхшээлийг нуулгүй бичих хэрэгтэй.

Жишээлбэл, өөрийгөө танилцуулах эссэнд юмуу, эсвэл "Танд ямар нэг сул тал бэрхшээл бий юу" гэсэн асуултад хариулахдаа өөрийнхөө бие, хэл яриа, сонсгол, харааны согог, сул талыг нуулгүй бичих нь өөрт чинь ашигтай. Хөгжлийн бэрхшээлтэй оюутныг элсүүлэх, амжилттай сургаж төгсгөх нь сургуулийн нэр хүндэд ч маш хэрэггэй байдаг. Зөвхөн хөгжлийн бэрхшээл төдийгүй хэт өндөр, хэт намхан, хэт тарган, эсвэл нийгэмд дутуу, буруу ойлгогдож байгаа ДОХ зэргийн архаг өвчинтэй, ижил хүйстний амьдралтай, шоронд хоригдож байсан зэргээсээ болж нийгэмд эзэлбэл зохих байр сууриа эзлэхэд бэрхшээл тохиолдож байгаагаа жишээ татаж тайлбарлах нь ашигтай байдаг. Ийм хүмүүсийг бусдын дунд хүлээн зөвшөөрүүлэхэд нь их дээд сургуулиуд элсэлтийн бодлогоороо тусалдаг.

Бусдыг нас хүйс, нийгмийн гарал үүслээр нь ялгаварлах нь бас л тэвчишгүй явдлын нэг болжээ. Сургуулийн багш хамт олны доторхи эрэгтэй, эмэгтэйн харьцаа, насны бүлэг бүрийн харьцааг жигд байлгах нь түгээмэл бодлого.

Йелийн Их сургуулийн Бэтц хаус (Бэтц гэдэг хүний өгсөн 10 сая долларын хандиваар засварласан хуучны хийцийн

содон байшин) гэдэг тансаг гурван давхар байшинд баасан гариг бүрийн өглөө олон улсын асуудлаар нэгэн семинар явагдана. Түүнд хамрагдахыг хүссэн хүн бүр оролцож болох бөгөөд ирц бүртгэхгүй. Ихэвчлэн зааланд жар гаруй хүн ирэх бөгөөд тэд хориос ерэн насныхан байна. Хааяа нэг оюутан залуучууд, зарим өдөр ахимаг хүмүүс давамгай цугларна. Тэтгэвэрт гарснаасаа хойш таван жил дараалан энэ семинарт оролцож байгаа эхнэр нөхөр хоёртой би танилцлаа. Эхнэр нь 38 жил бага сургуульд багшилсан 64 настай эмэгтэй байх бөгөөд нөхөр нь хувийн бизнесээ насаараа хөтөлсөн 75 настай эр. Тэд байнга хамт явна, нэг ширээнд цуг сууна. Яг л залуу хос шиг. Яагаад гэж асуухад "Тэтгэвэрт гарснаар бид дуртай сэдвээрээ суралцах бололцоотой боллоо. Тэр тусмаа хоёулаа хамтдаа нэг ангид суралцах боломж бидэнд урд өмнө нь огт гарч байсангүй" гэж мань хоёр баясгалантай тайлбарлав. Америкийн сургуулиуд чухам бүх насныханд хүртээмжтэй хөтөлбөрүүд хэрэгжүүлдэгийнхээ ачаар нийгмээсээ хандив тусламж, хөнгөлөлт сайн хүртдэг.

Амлалтаа заавал биелүүлдэг эртний баатруудын соёл өдоо ч хүчинтэй, хамгийн утга учиртай хэвээр байна. Амлалт гэдэг үгийг англиар promise гэх боловч үүнээс арай зөөлөн утгатай commitment гэдэг үг маш өргөн хэрэглэгдэнэ. Commitment гэдэг нь өөрийн цаг, мөнгө, сэтгэлээ зориулахаар өөрөө чи шийдсэн тэр үйл ажиллагаа чинь юм. Хэн нэгэнд амлаагүй хэрнээ чи өөрөө өөртөө гаргасан шийдвэр буюу амлалт ч гэж ойлгож болно. Найз нөхөд чинь чамаас маргааш хөл бөмбөг үзэх үү гэх мэт асуусан бол чи "за" гэж яаран хэлэх огт албагүй. Ажилтай бол "би өөр амлалт өгчихсөн" гэх буюу "I have other commitments" гэж хэлэх нь маш хялбархан, бас нэр төртэй хэрэг юм. Ингэснээрээ чи өмнөх амлалтаа дараагийн боломжоор дараад хаячихдаг хөнгөн нэгэн биш найдвартай хүн гэдгээ харуулна. Мөн заавал хийх ажил, хичээлтэй бол "I have classes", "I have other obligations", "I have a homework to do." гэх мэт хариулж

болно. Албан ёсны урилгад "Thank you very much for your invitation. I regret I can't attend the event due to my prior committment." гэж хариулсан байхад чамайг завгүй байгааг, бас чамайг тэр үеэр үймүүлэх хэрэггүй гэдгийг хэн ч өйлгоно.

Бусдаас хуулахгүй байх, ном зохиолын үгийг зөв иш татах, өөрийн бэлтгэсэн материалд тусалсан хүмүүст талархлын үг оруулах (acknowledgement) гэх мэт бичгийн өндөр соёл, академик ёс зүй тэнд хэрэгтэй болно. Ер нь бичгийн соёл америкийн сургуулиудын хамгийн гол шалгууруудын нэг. Иймээс эртнээс бичгийн хэлээ сайжруулах хэрэгтэй. Шалгалт, гэрийн даалгавараа хуулах, бусдыг залилан мэхлэх, худал хэлж мөнгө босгох, тусламж болон зээлийн мөнгөо зориулалтын бус зүйлд зарцуулах гэх мэтийн ёс зүйн алдаа сургуулиас хөөх хүртэл шийтгэлд хүргэдэг. Карьергүй ч болгодог.

Багаар ажиллах чадвар гэдэг бас нэг бүхэл бүтэн соёл байдаг. Энэ соёл нь орчин үед ажилд хүн авах, сургуульд оюутан элсүүлэх, төсөл хөтөлбөрийн баг бүрдүүлэх зэрэгт хамгийн том шалгуур болоод байна. 2003 оны Фулбрайтын тэтгэлэгээр АНУ-д суралцаж байсан дөч гаруй оюутнууд Пенсилваны Их Сургуульд нэг сар хамт суралцаж байв. Энд ирсэн гуч гаруй орны хүмүүс бие биенээ сайн мэдэхгүй учир биднийг богино хугацаанд ойртуулах, ойлгуулах зэрэг хамтран ажиллуулахын тулд багаар ажиллах даалгавар байнга өгнө. Бидний багууд өөр өөр тивийн, өөр өөр орны хүмүүсийн хооронд байгаа үл ойлголцлыг арилгах, ижил төстэй бодлоо нэгтгэх, бие биенээ харилцан хүлээн зөвшөөролцөх нэгэн сонирхолтой уурхай болдог байлаа.

Америкийн сургуулиуд, анги танхим бүхэнд үзэл бодлоо чөлөөтэй уралдуулсан, өөр өөр байр суурьтай залуус цугларна. Ер нь л тухайн анги гэдэг өөрийн гэсэн өвөрмөц бүрэлдэхүүнтэй баг гэсэн үг. Иймээс багаар ажиллах үед хэн нэгэн оюутан бусдаас олон удаа ярих нь хамгийн зохимжгүйд

тооцогдох бөгөөд энэ тохиолдолд багш “Чи бусдадаа үг хэлэх боломж олго” гэж шууд хэлэх эрх дархтай. Бас багийн гишүүн хэрнээ хэлэлцүүлэгт оролцохгүй байх нь хариуцлагагүй явдал болно. Багаар хийх даалгаварын дүн нь “хамгийн сайн” шийдэл байх албагүй бөгөөд харин багийн бүрэлдэхүүний бодол санааг хамгийн зөв харьцаатай тусгасан шийдвэр байх ёстой байдаг. Хэрэв багийн аль нэг гишүүний оролцоогүй, түүний бодол санаа огт тусгагдаагүй шийдвэр гарсан бол тэр хамгийн муу шийдвэрт тооцогдоно.

***Зөвлөгөө:***

*41. Дээр дурдсан соёлын үзүүлэлтүүдийн талаар урьд өмнө алдаа гаргаж байсан бол түүнийгээ онгорсон цагт үлдээ. Өнөөдрөөс өөрийгөө одоо, ирээдүй цагт бэлтгэж соёлж.*

*42. Хэрэв аль нэг сургуульд явуулсан өргөдөл чинь соёлын хувьд алдаатай байгаа бол тэндээс нааштай хариу хүлээж цаг алдах хэрэггүй. Харин бүхнийг шинээр эхэлж өөр сургуульд өргөдөл гарга.*

*43. Түр зуур соёлжих хэрэггүй. Соёл гэдэг олон жилийн түүх, амьдралын сургамжаас үүдэж бий болсон урт хугацааны үнэт зүйл байдаг учир нэгэнтээ хүлээн зөвшөөрсөн соёлоо байнга сахиж бай.*

*44. Өөрийнхөө ч юм уу бусдын өмнө хариуцлагатай бай. Эрх, эрх чөлөөг мэдэх, эдлэхийн хэрээр бусдын эрхийг хүлээн зөвшөөрч хүндэл.*

# НУТГИЙН АЯЛГА

- “Чи Өмнөд Африкаас ирсэн үү?
- Тийм ээ, чи яаж мэдэв ээ?
- Аялгуутаар чинь.
- Өөрөө Алабама хавийнх уу?
- Тааж орхилоо. Сайн мэдэж байна шүү”

Энэ бол англи хэлтнүүд анх уулзахдаа л бие биенээ таньж, хамт инээцгээдэг үгийн солио. Америкт байгаа янз бүрийн үндэстний хүмүүс англи хэлний аялгыг газар нутаг, ястан үндэстэнээр нь танина. Тэнд өмнодийн, зүүн эргийн, хар арьстны хэл аялга, америкийн стандарт аялга нь онцлог тод ялгарна. Бас хятад, энэтхэг, орос славянчууд, францчуудын англиар ярих нь содон танигдана. Монголчуудын аялга гэж тэнд цоо шинээр гарч ирж буй. Бидний аялга заримдаа оросуудынх шиг, заримдаа тийм гэж танихын аргагүй сонсогддог гэнэ. Гэхдээ ямар ч байсан монголчуудын аялганаас зэрэг зиндааний ялгаа үнэртэхгүй.

Зэрэг зиндааны ялгаа гээч зүйл англи гаралтай аялгад маш хүчтэй илэрдэг бололтой. Хэдэн зуун жилээр нэг газарт суурьшсан иргэдтэй Хятад, Их Британи, Япон зэрэг орнуудад орон нутгийн аялга гээч зүйл зэрэг зиндааны үзүүлэлт болтлоо гүнзгийрсэн байдаг. Англи хэлтний тухайд бол Их Британи, түүний колони байсан орнуудад дээд зиндаа гээчид харъяалагдахын тулд английн стандарт аялгаар ярьдаг байх ёстой гэсэн бичигдээгүй хуультай. Стандарт англи хэл гэж BBC сувгийн аялга буюу Оксфордын хавийн ярианы стилийг хэлнэ. Их Британий Ерөнхий сайд асан хатагтай Маргарет Тетчер даруухан эмийн дэлгүүрийн эзний охин боловч Оксфордын их

суруульд суралцаж, дээд зиндааны англи хэлний аялгатай ярьдаг болжээ. Харин Лондонгийн зүүн талын ядуу хорооллын аялга, Шотланд, Ирланд, Австралийн аялгатай хүмүүс Их Британид Ерөнхий сайд болж байсангүй. Ливерпул, Манчестерын аялга гээд ажилчин пролетари төвлөрсөн хотуудын аялга гэж бас тусдаа бий. Маркс, Энгельс нар Манчестерийн ажилчдын тухай капитализмыг шүүмжилсэн бүтээлүүддээ олон дурдсан байдаг нь тэнд ангийн ялгаа ярианы аялганаасаа эхлээд нэвт үнэртэж байдагтай холбоотой.

Алдарт Битлзийнхэн ч стандартын, элит англи хэлээр ярьж байсангүй. Тэдний аялга бол Ливерпүлийн ажилчдын англи хэл бол богөөд Америкт чухамхүү тэр аялгаараа ярьж, жирийн "доод гарлын" залуус яаж од болж болдгийг бахархалтай үзүүлсэн билээ.

Англи хэлний, ялангуяа Их Британи дахь англи хэлний ангийн ялгааны тухай шоглож шүүмжилсэн урлагийн бүтээл олон. Иймэрхүү хэлний аялгын ялгаан дээр хошигносон бүтээлийг орчуулгатай үзэхэд бүх "амт" нь алга болдог. Иймээс зарим чухал киног бид орчуулгагүй үзэх хэрэгтэй болно. Жишээлбэл "Миний Тансаг Хатагтай" (My Fair Lady) хэмээх сонгодог кино бий. Тэр кинонд Лондонгийн хамгийн доод зиндааны англи хэлээр, хараалын үг олонтаа хэрэглэж ярьдаг нэгэн цэцэг худалдагч бүсгүйг хэлний шинжлэлийн профессор Хэкенс дээд зиндааны англи хэлтэй бүсгүй болгохоор найзтайгаа мөрийцнө. Бүсгүй тодорхой хугацааны дараа элит англи аялгаар ярих бөгөөд профессор түүнийг дээд зиндааныхны хүлээн авалт дээр дагуулж очно. Аялга нь ямар ч өө сэвгүй болсон боловч бүсгүйн ярианы агуулга нь энэ удаад инээдмийн бай болно. Энэ киноноос болон Манчестер хавийн уурхайчны хүү Билли Илиотын тухай (Billy Elliot), Ирландын ядуу залуусын Коммитментс хэмээх хамтлагийн тухай (The Commitments) гэх зэрэг киноноос англи хэлний учир начрийг нь олоход хэцүү нийгмийн олон ялгаа, бэрхшээлийг

бид зөвхөн гадарлаж үлддэг.

Англи хэлэнд ерөнхийдөө өдоо ч зэрэг зиндааны ялгаа байсаар байдаг бөгөөд аялгыг арилгах гэхээсээ, зэрэг зиндаагаар ялгадаг үзлийг арилгахын төлөө хөдолгөөн бидний үед өрнөж байна. Үүнд Британий болон Холливуудын кинонууд, нутгийн аялгатай ярьдаг Битлзийнхэн мэтийн орчин үеийн баатрууд гол үүрэг гүйцэтгэж байна. Мөн сүүлийн үед BBC сувгаар Шотланд, Ирланд аялгатай хүмүүс ярьдаг болж байгаа нь ажиглагдаж байна.

Монголчууд англи хэл сурахдаа зэрэг зиндаанд ач холбогдол огөх огт хэрэггүй юм. Тэр тусмаа америкт сурахаар явах гэж буй бол. Америкчууд анхнаасаа маш олон хэлний аялгад дассан хүмүүс байдаг. Их дэзд сургуулийн багш нар янз бүрийн нутгийн аялгатай байх нь энүүхэнд. Хэрэв багшийнхаа юмуу, ангийнхаа найзын ярьж байгааг ойлгохгүй бол “Та жаахан удаанаар дахин хэлээд огөөч” гэж хүсэхэд л болоо. Хэрэв хэн нэг нь чамаас яг ингэж асуувал хэлж байгаа зүйлээ удаанаар давтаад хэлээд өгөх хэрэгтэй. Америкчууд хэн нэгнийгээ сонсох, өөрийгөө хүнд ойлгуулахын тулд маш их тэвчээр гаргадаг хүмүүс юм билээ. Харин нутгийн аялгаа багасгая, стандартын англи хэлэнд ойртож ярья гэвэл сургуульдаа очоод хэлний дуудлага засах хичээл авч болдог. Бас мэдээллийн суваг үзэх ашигтай. MTV мэтийн дуу хөгжим, чөлөөт цагийн сувгуудаар хэтэрхий олон жаргон хэрэглэх, үгийг маяг оруулж ярих, зориуд аялгатай ярих гэх мэтээр “толгой эргүүлдэг”. Харин үнэхээр дээд сургуулийн орчинд хүнтэй хялбар ойлголцох хэмжээнд англи хэлээ хөгжүүлье гэвэл мэдээллийн суваг л хамгийн найдвартай хэл, аялганы үлгэр дууриал болно.

***Зовлогов:***

*45. Нутгийн аялгатай ярихаас бүү ай. Харин ойлгомжтой, зөв ярихыг л эрхэмлэ.*

*46. Кино үзэхийн өмно тухайн киноны талаархи танилцуулга, шүүмжийг олж уншихыг хичээ. Зарим киног сонсоод шууд ойлгохгүй бол хэлний аялга, соёлын ялгааны сэдэвтэйгээс болж байж мэднэ. Тиймээс  ийм киног DVD-ээр, титртэйгээр дахин үзэж болно.*

*47. Зарим хүмүүс англи хэлээр ярьж байгаа нэгнийгээ аялгаар нь шоглож шүүмжилж зоригийг нь мохоодог. Ийм шүүмжлэлд бүү мох. Өөрийгөө дэлхий дээр англи хэл шинээр сурч байгаа сая сая хүний нэг гэж төсөөл. Бүх хүмүүс өөр өөрийнхөөрөө сурч, өөр өөрийнхөө нутгийн аялгаар ярьж байгааг бас төсөөл. Чи тэдэнтэй, тэрбум гаруй англи хэлтнүүдтэй л ойлголцох гэж сурч байгаагаас биш чамайг шүүмжилж байгаа хүнд тайлан тавих гэж сураагүй. Үүнийгээ өөртөө дахин хэлээд урагш тэмүүл.*

*48. Нутгийн аялганы давуу талыг ашигла. Чиний аялгыг сонсоод "Чи хаанаас ирсэн бэ, нэг л танихгүй аялга гараад ирлээ" гэвэл өөрийгөө бардам танилцуул. Америкт ихэнх хүмүүс нутгийн аялгыг тухайн хүний онцлох таних тэмдгийн нэг гэж тооцдог учир чамд "Цэвэр америк аялгад битгий орчихоорой, өөрийн гэсэн энэ аялгаа хадгалаарай" гэж захих вий.*

# БОЛОВСРОЛЫН ТОГТОЛЦОО

Америкт сургуульд явахыг хүсч буй залуус АНУ-ын боловсролын тогтолцоо яаж үйлчилдэг, сургуулиуд ямар ялгаатай байдаг, ямар сургуульд орвол мөнгөө болон цагаа хэрхэн хэмнэж болох вэ гэдэг талаар төсөөлөлтэй байх шаардлагатай болдог. Ийм мэдлэггүй бол сургуулиа сонгохдоо өөрт тохирсон, хамгийн сайн сонголт хийж чадахгүйд хүрнэ.

Юуны өмнө Америкт хүн бүхэн хүссэн чиглэлээрээ мэргэжилтэй болж илүү өндөр орлоготой ажил эрхлэх боломжтой байх ёстой гэсэн ерөнхий зарчим, суралцах тэгш гарааны эрх үйлчилж байдаг. Энэ бол америкт сурах орчин маш уудам, хэн бүхэнд таарч тохирох сургууль заавал байгаа гэдгийг сануулсан сайхан мэдээ юм. Ийм учраас бүх хүнд ямар нэг мэргэжлийн сургуульд орох хаалга нээлттэй байхаар тогтолцоог бий болгожээ. Үүнийг тогтолцооны төрөл нэг бүрээр нь тайлбарлая.

Ерөнхий боловсролын сургууль: Америкийн хүүхдүүд таван наснаас эхлэн сургуульд сурч эхэлнэ. Сургуулийн өмнох, бага сургууль, дунд сургууль, ахлах сургууль гэсэн дөрвөн үе шаттайгаар нийт 12 жилийн хугацаанд ерөнхий боловсролын сургуулийг дүүргэдэг. Еронхий боловсролын сургуулийн диплом нь уг сургалтыг дүүргэсэн гол баримт болно. Ерөнхий боловсролын сургуулиуд нь улсаас санхүүжилттэй байдаг. Хувийн сургууль ч олон.

Бас гэрээр хүүхдэдээ еронхий боловсрол олгох практик түгээмэл. Гэрээр хүүхдээ сургаж байгаа эцэг эхчүүд гэрийн боловсрол олгоход шаардагдах болзлыг хангасан байх, тодорхой стандартын дагуу хичээл заасан байх ёстой ба хүүхдүүд нь төгсөлтийн шалгалтад хамрагдаж байж еронхий боловсролын диплом авдаг. Америкийн тов муж улсуудын алслагдмал

фермерүүдийн хүүхдүүд, Аляскийн эскимо хүүхдүүд, Нью Йорк хотын аюултай замын сүлжээнд ойр байдаг айлын хүүхдүүд, гадаадад байгаа гэр бүлийн хүүхдүүд гээд гэртэй нь ойрхон сургууль байхгүй нөхцөлд хүүхдүүдийг гэрийн сургалтаар ерөнхий боловсрол олгох нь илүү байдаг. Зарим эцэг эхчүүд хүүхдээ гоц авъяастай гэж үзвэл гэрээр илүү боловсрол олгодог ба ийм хүүхдүүд бусдаас залуу насандаа шилдэг их дээд сургуулиудад орох нь бий.

Нэгэнт ерөнхий боловсролын диплом буюу high school diploma гэдгийг авсан бол ямар сургуульд, аль хэлбэрээр тогссонөөс үл хамааран дараагийн шатны сургуульд суралцах эрх нээгддэг. Аль ч сургууль сурагчдыг тогссон сургуулиар нь ялгадаггүй.

GED сургалт: General Education Development буюу 12 жилийн дунд сургуулийн боловсролын үнэмлэх олгох төрийн санхүүжилттэй болон хувийн сургалтууд. Энэ нь гэрээр болон тусгай сургалтын төвүүдээр олгодог боловсрол юм. Үүнд сургууль завсардсан, сургуулиа орхиж цэрэгт явсан гэх зэрэг ямар нэг байдлаар еронхий боловсролын сургуулиа төгсөж чадаагүй хүмүүс сурдаг. Ерөнхий боловсролын сургуулийн дипломыг нохон олгох сургалт гэсэн үг. Уг дипломыг хэзээ, хэдэн настай байхдаа авснаас үл хамааран төгсөгч нь дараа дараагийн шатны сургалтад бусдын адил хамрагдах эрхтэй болно.

Мэргэжлийн боловсролын төвүүд (Vocational Training Schools/Colleges): Энэ төрлийн мэргэжлийн ажилчин бэлтгэх сургалтууд нь элсэлтийн шалгалтгүй. Ерөнхий боловсролын диплом ч зарим торолдоо шаардагдахгүй. Гэхдээ ямар мэргэжлээр сурах вэ гэдэг чиглэлээ тогтоохдоо анхааралтай сонгох нь гол зүйл. Элсэлтийн шалгалтгүй тул нэг мэргэжлээр олон хүн бэлтгэнэ, тэр хүмүүс зах зээл дээр өрсөлдоно, иймээс

ажил олох бололцоо муудаж мэднэ гэсэн үг. Мэргэжлийн боловсролын сургуулиуд нь холбооны улсаас санхүүждэг, муж улсаас санхүүждэг болон хувийн гэсэн ялгаатай. Муж улсаас санхүүждэг болон хувийн мэргэжлийн сургуулиуд зах зээлийн мэдрэмжтэйгээр мэргэжилтэй ажилчин бэлтгэдэг бол холбооны улсаас санхүүждэг төвүүд зах зээлд илүүдсэн мэргэжлээр ажилчин бэлтгэж ажилгүйдлийг нэмэгдүүлдэг гэж шүүмжлүүлэх нь ажиглагддаг. Уг сургуулийн олгох мэргэжлийн ажилчин хэмээх үнэмлэхийг зэрэг (degree) гэж үздэггүй.

Коллеж: Community college (орон нутгийн коллеж), Junior college (бага коллеж) гэх зэргээр нэрлэгддэг энэ тогтолцоо бол хоёр жилийн хугацаатай нарийн мэргэжлийн сургалт бє.өөд associate of arts хэмээх зэрэг өлгодог. Associate of art гэсэн зэрэгтэй хүмүүс бага нэгжийн удирдах ажил, техникийн нарийн мэргэжлийн ажилчин, банкны ажилтан гээд маш олон ажил эрхлэх бололцоотой болдог.

Коллеж гэдэг үгийг янз бүрийн нөхцолд олөн янзын зориулалтаар хэрэглэдэг боловч ерөнхийдөо коллеж гэдэг нь хоёр жилийн тусгай сургалтын энэхүү төгтолцоог хэлнэ. Төрийн мэдлийн коллежийн зардлын ихэнхийг торөөс санхүүжүүлэх богөөд оюутнууд бага зэрэг зардал хувиасаа гаргахаар тооцох аж. Мэдээж маш олон хувийн коллеж бас байх ба тэдний зардлыг төрөөс хариуцахгүй. Коллежид их сургуулиас ялгарах хэд хэдэн онцлог бий.

Нэгдүгээр том ялгаа нь коллежид элсэлтийн шалгалт гэж үгүй. Ерөнхий боловсролын дипломын дундаж дүн тодорхой хэмжээнд хүрсэн бол хэн гуай ч коллежид орж болно. Дэлхийн хоёрдугаар дайны дараа Америкт төрөлт гэнэт ихсэж хүүхдийн гоо эрс өсчээ. Тэр хүүхдүүдийг коллежид орох насанд хүрэх үед тухайн үеийн коллежүүдэд өргөтгол хийж шинээр оюутан элсүүлэх бололцоог нь хангасан жишээ бий.

Хоёрдугаар ялгаа нь коллежүүдийн байрлал. Тэд ихэвчлэн орон нутгийн оюутнууд гэрээсээ холгүй суралцаж болохуйц ойролцоо байрлалтай байдаг. Тухайн муж улсад зургаан сараас дээш хугацаанд оршин суусан бол коллежид орон нутгийн ханшаар суралцах бололцоотой болдог. Харин тэгээгүй бол гадны хүний ханшаар мөнго толнө. Жишээлбэл, Монгол оюутан америкийн аль нэг муж улсад зургаан сарын англи хэлний курст сурлаа гэж бодоход түүнийгээ төгсоод, коллежид жилийн 3000-5000 долларын төлбөртэйгээр суралцах бололцоотой. Харин Монголоос шууд өргөдөл гаргаж, яг адилхан коллежид ороход 20,000-25,000 долларын жилийн зардал бэлэн байлгах шаардлагатай болно.

Коллежүүдийн олгодог мэргэжил нь нэлээд нарийн, гөролжнө. Бас тэнд их сургуулийн суурь хичээлүүдийг үзэж их сургуулийн кредит шилжүүлж авах бололцоотой. Коллежийн оюутны тавин хувь нь мэргэжил эзэмших гэж сурдаг бол нөгөө тавин хувь их сургуулийн суурь хичээлүүдийг хямд сургуульд үзэж кредит аваад түүнийгээ шилжүүлж цааш сурах хүсэлтэй байдаг. Коллежүүд ч тэр чиглэлийн үйлчилгээгээрээ уралддаг. Аль коллежид сурвал ямар их сургууль руу кредитээ шилжүүлж чадах вэ гэдгийг сургуулийн танилцуулгаас нь судалж байгаад анги, хичээлээ сонгож авч болно.

Их сургууль: Их сургуульд бакалавр, мастер, PhD, хуулийн доктор, анагаахын доктөр зэрэг эрдмийн зэрэг цолуудыг олгоно. Их сургуулиуд гэдэг нь дотроо бүхэл бүтэн тогтолцоо, бүтцүүд, корпорациуд байдаг.

Холбооны мэдлийн (federal) их сургуулиуд нь зөвхөн цэргийн сургуулиуд байх жишээтэй. Харин муж улсуудын мэдлийн (states) их сургуулиуд нь дотроо хоёр тогтолцоотой байх ба тэднийг

1. Муж улсын их сургуулиудын тогтолцоо (State Univer-

sity system),

2. Муж улсын их сургуулиуд гэдэг тогтолцоо (University of State system) гэж хоёр ангилдаг. Нэг мужийн хоёр өөр сургуулийг энэ тогтолцоогоор ялгасан жишээг холбогдох дугаарын дагуу харуулъя:

1. California State University at San Jose, товч нэр нь San Jose State.

2. University of California at Berkeley, товч нэр нь UC Berkeley.

Нэгдүгээр тогтолцооны сургуулиуд нь оюутан элсүүлэхдээ хөнгөн шалгууртай байдаг бол хоёрдугаар тогтолцооны сургуулиудын шалгуур хамаагүй өндөр. Тэр ч чансаагаараа хоёрдугаар тогтолцооны сургуулиудад мастерийн болон докторын хөтөлбөрүүд илүү олон, илүү нарийн чиглэлээр судалгаа хийх орчинтой байдаг гэсэн үг. Хувийн сургуулиудын шалгуур харин янз янз. Маш хөнгөн шалгууртай сургууль ч их бий, маш хатуу шалгууртай нь ч бий. Сургуулиудад элсэх орсолдоон хэр зэрэг хүчтэй байгааг өргөдөл гаргасан оюутны хэдэн хувь нь тэнцдэг вэ гэсэн тоо баримтаар харж болдог. Улсын сургуулиуд төрөөс санхүүжилт авдаг учир ямар ч нөхцөлд элсэлтийн хувь өндөр, олон оюутан шингээх чадвартай. Нэг зуун өргөдөл гаргагчаас ердөө тавaас есөн хүн л тэнцдэг чанга элсэлттэй сургуулиудад нарийн мэргэжлийн тогооч, балетчин, хөгжимчин, дизайнер бэлтгэх зарим нэг жижиг хэрнээ алдартай, маш үнэтэй сургуулиуд ордог. Түүний дараа Харвард, Йель, Стэнфорд, Принстен зэрэг хувийн алдартай их сургуулиуд орох бөгөөд тэд зуун өргөдөл гаргагчаас 10-13 оюутан тэнцүүлж авдаг. Гэхдээ энэ нь Харвард, Стэнфордод ороход Бэркели дэх Калифорнийн их сургуулиас илүү өндор оноотой байх ёстой гэсэн үг биш юм. Харин ч эсрэгээр! Бэркели мэтийн хоёрдугаар тогтолцооны улсын сургуулиуд хамгийн шилдэг оюутнуудыг татдагаараа

алдартай. Беркелигийн оюутны тоо л гэхэд Стэнфордоос гурав дахин олон тул тэнд өргөдөл гаргасан оюутны томоохон хувь элсэх бололцоо бэлэн байдаг. Харин хувийн сургуулиуд сурлага, шалгалтын дүнгээс гадна өөр олон үзүүлэлтийг харгалзах уян хатан бодлоготой учир элсэлтийн шалгаруулалтад Монголоос хүн тэнцэх бололцоо нь илүү өндөр.

Нэгдүгээр тогтолцооны сургуулийн төлбөр хямдхан боловч ерөнхийдөө аль ч тогтолцоондоо улсын сургууль нь хувийн сургуулиудаас хамаагүй хямд. Иймээс Бэркелид нэг жил суралцах зардал Харвард, Стэнфорд, Йелийн зардлаас дор хаяж хоёр дахин хямд гарна. Гэхдээ америкийн ямар муж, ямар хотод тухайн сургууль байрлаж байгаагаас шалтгаалж амьдралын өртөг хоорондоо зөрөөтэй. Баруун, зүүн эрэг хавийн хотуудад улсын ч бай, хувийн ч бай сургуульд суралцаж амьдрах зардал өндөр. Харин Америкийн төв болон өмнөд муж улсууд, Аляскт амьдрах өртөг хамаагүй хямд.

Хувийн их сургуулиуд үнэтэй боловч нэг ангид ногдох оюутны тоо цөөн, судалгаа шинжилгээний орчин сайн, биеийн тамир болон ахуйн орчин сайтай зэрэг зах зээлийн өрсөлдөөний олон давуу талтай байдаг. Иймээс ч Newsweek сэтгүүлийн 2006 оны жагсаалтаар дэлхийн шилдэг арван сургуулийн найм нь хувийн сургууль байна. Түүнийг жагсаавал:

1. Harvard University -- Харвардын их сургууль, АНУ, Массачусечс муж, хувийн; олонд танигдсан нэр нь Харвард, 1636 онд байгуулагдсан.

2. Stanford University -- Стэнфордийн их сургууль, АНУ, Калифорни муж, хувийн; олонд танигдсан нэр нь Стэнфорд, 1891 онд байгуулагдсан.

3. Yale University -- Йелийн их сургууль, АНУ, Коннектикут муж, хувийн; олонд танигдсан нэр нь Йель, 1701 онд байгуулагдсан.

4. California Institute of Technology -- Калифорнийн

Технологийн Их сургууль, АНУ, Калифорни муж, хувийн; олонд танигдсан нэр нь Калтек, 1891 онд байгуулагдсан.

5. University of California at Berkeley-- Беркели дахь Калифорнийн их сургууль; АНУ, Калифорни муж, улсын хоёрдугаар тогтолцоо; олонд танигдсан нэр нь Беркели, 1855 онд хувийн хоёр сургуулийн нэгдэл болж үүсэн байгуулагдаад 1866 онд улсын сургууль болж дүрмээ баталсан.

6. University of Cambridge -- Кэмбрижийн их сургууль, Их Британи, хувийн; олонд танигдсан нэр нь Кэмбриж, 1284 онд байгуулагдсан.

7. Massachusecetts Institute of Technology -- Массачусечсийн Технологийн их сургууль, Массачусечс муж, хувийн; олонд танигдсан нэр нь Эм Ай Ти, 1861 онд байгуулагдсан.

8. University of Oxford -- Оксфордын Их сургууль, Их Британи, хувийн. Олонд танигдсан нэр нь Оксфорд, 1249 онд байгуулагдсан.

9. University of California at San Francisco -- Сан Франсиско дахь Калифорнийн их сургууль, АНУ, Калифорни муж, улсын хоёрдугаар тогтолцоо; олонд танигдсан нэр нь Ю Си Эс Эф, 1873 онд байгуулагдсан.

10. Columbia University -- Колумбийн их сургууль, АНУ, Нью-Йорк муж, хувийн, олонд танигдсан нэр нь Колумбиа, 1754 онд байгуулагдсан.

Эдгээр алдарт сургуулиудын ихэнхэд Монгол оюутнууд сурч байгаа буюу мастерын зэрэг авч төгсөөд байна. 2006 оны байдлаар Стэнфордын их сургуулийн уран зохиол судлал, Эм Ай Ти-гийн компьютер инженерийн бакалаврын ангиудад болон Беркелийн сэтгүүл зүй, Йелийн ой судлалын мастерийн ангиудад монгол оюутнууд тус тус сурч байна.

***Зөвлөлгөө:***

*49. Сургуульдаа өргөдөл гаргахын омнө ямар тогтолцоонд харъяалагдаж байгааг нь мэдэж, түүнд нь тохируулж бичиг сэлтээ найруул. Улсын сургуульд өргөдөл гаргаж байгаа бол "хямд төсөр улсын сургуульд суралцахыг хүссэн" гэдгээ нуулгүй бичиж болно. Харин хувийн сургуульд өргодөл гаргаж байгаа бол сургалтын чанар, судалгаа хийх орчинг нь сонирхож байгаагаа дурд.*

# НАМАЙГ “МОНГОЛД ҮЙЛДВЭРЛЭВ”

Монголд төрсөн, өссөн, хүмүүжсэн, суралцсан, ажиллаж үзсэн байх гэдэг асар их нөөц бололцоо юм. Өмнөх бүлгүүдэд хэлсэнчлэн энэ бодит нөхцлийг ашиглаж бид дэлхийн хаана ч өөрийн гэсэн үзэл бодол, байр суурь, үнэт зүйлээ гадаадынхантай хуваалцах бололцоог олж авч болдог. Олон үндэстэн бие биенээ танин мэдэхийг хүсч буй глобальчлалын орчинд энэ капитал маань бидэнд өгүүлшгүй их тус дэм болдог. Бидэнд энэ маань шууд утгаараа сургалтын тэтгэлэг, мөнгөн дэмжлэг гэх мэт орж ирдэг.

Нэг талаар ийм сайхан мэдээ байвч бас Монголын боловсролын үр ховрөлийг гадны хүнд хүлээн зөвшөөрүүлнэ гэдэг амаргүй даваа билээ.

Орос, Монгол, Хятад зэрэг манай бүс нутгийнхны зүгээс Америкийн сургуулиудад өргөдөл ирэхэд хэд хэдэн асуудал тэдний элсэлтийн комиссын хүмүүсийн сэтгэлийг зовоодог байна. Тэд энэ өргөдөл гаргагчийн 1) диплом нь хуурамч биш биз? 2) дүн нь худлаа биш биз? 3) тодорхойлолт захидлуудын агуулга нь үнэн үү? 4) тодорхойлолт бичсэн хүн нь худлаа хэлчих хүн биш биз? 5) банкны тодорхойлолт нь хэр үнэн бэ? гээд шалгаж эхэлнэ. Санхүүгийн бололцоотой сургуулийн элсэлтийн албаныхан асуулт нэг бүрээр нягталж шалгах бололцоотой байдаг бол ийм зүйлд зориулах хүн хүч, цаг зав муутай сургуулиуд “сэжиг бүхий” өргөдлийг шууд л авч хэлэлцэхгүй орхиход хүрдэг.

Энэ нь Монголд итгэхгүй байгаадаа биш, харин бидний хөрш Хятад, Оросын боловсролын тогтолцоог америкчууд аль эрт судлаад, тэндхийн олон мянган оюутны Америкт ирж

суралцсан туршлага, амьдралд тохиолдсон явдалтай харьцуулж болгоомжилж байгаа хэрэг юм. Тэгээд ч Монголын талаар одоо нэлээд хангалттай мэдээлэл тэдэнд байгаа тул ингэж болгоомжлох нь үндэслэлтэй зүйл байдаг. Ийм болгоомжлол дунд өөрийгөө яаж итгүүлэх вэ.

Дипломын тухайд: Монголд "үйлдвэрлэсэн" боловсролын дипломыг гадаадад хүлээн зөвшөөрүүлэх хамгийн чухал алхам бол бүх шатны сургуулиудын академик ёс зүйг эрс сайжруулах явдал юм. Манай дипломыг хүлээн зөвшөөрөхгүй байгаа үндсэн шалтгаан дипломыг худалдаж авч болдог, хичээл болон шалгалтад хуулах нь газар авсантай шууд холбоотой.

Бас нэг хойш татах шалтгаан гэвэл нэг мэргэжлийг ганцхан хөтөлбөрөөр заадаг явдал. Оюутан, ахлах сургуулийн сурагчдад хичээлээ сонгох боломж бага байгаа нь манай их дээд сургуулиудын хязгаарлагдмал, нэг талыг баримталсан, чанаргүй байгааг батладаг. Монголд оюутнууд дунд сургуулийн ширээний араас шууд хуулийн ангид элсэх боломжтой байгаа нь бас биднийг хойш чангааж байна. Барууны орнуудад нийгмийн өмнө хамгийн их хариуцлага хүлээдэг багш, эмч, хуульч нарыг сургах удаан төвөгтэй тогтолцоотой учир тэд биднийг өөрсөдтэйгээ харьцуулж үздэг. Ялангуяа хуулийн ангид элсэхийн тулд заавал өөр чиглэлээр эхлээд бакалавраас доошгүй зэрэгтэй байх ёстой гэж шаардана. Өөрсдийнх нь оюутнууд ийм өндөр шалгуур туулж байж элсэж байгаа тул монголын оюутнууд 22 насандаа хуульч болчихлоо гээд дипломын хуулбараа явуулахаар тэд эргэлзэж эхэлдэг.

Иймээс дипломын хуулбараа явуулахдаа сургуулийнхаа тухай танилцуулгыг давхар илгээж байвал зүгээр байдаг. Сургуулийн веб хаяг, сургуулийн захиралын угас, имейл, бас сургуулийнхаа товч түүх зэргийг бичвэл чиний дипломыг шалгах, түүнд итгэх боломж илүү болно. Жишээлбэл, Хөдөө аж ахуйн

сургууль жинхэнэ Монгол их сургуулийн хөтхон юм. Хөдөө аж ахуйн их сургуулийн диплом, дүнгээ явуулж байгаа оюутан "Манай сургууль бол Монголын анхдагч их сургууль, Монголд анх малын эмч бэлтгэх зорилгоор уг сургуулийг байгуулж байсан, Монгол улс 30 сая гаруй малтай, уламжлалт нүүдлийн аж ахуй. Манай сургуулийн хөтхон Улаанбаатар хотын урдуур урсдаг Туул голын өмнө байрладаг, манай сургуулийн веб сайт энэ байна" гэхчилэн маш товч тайлбар хавсаргаж болно. Харин Монгол Улсын Их сургуулийг хаана ч ямар ч нэмэлт тайлбаргүйгээр хүлээн зөвшөөрдөг болоод байгаа. Гэхдээ л сургуультайгаа холбоо барих хаягийг хаа нэгтэй хавсаргаж явуулах нь танд итгэх итгэлийг нэмэгдүүлнэ.

Стэнфордөд өргөдол гаргаж байх үед би хуучин ЗХУ-ын нэг, ОХУ-ын нэг дипломын хуулбарыг тус тус явуулж байсан бөгөөд тус сургуулиудынхаа одоогийн харилцах хаягийг олох гэж нэлээд зовсон билээ. Хэдийгээр миний хоёр диплом, зачетный книжка гэж нэрлэгддэг дүнгийн дэвтрийн хуулбарын аль аль үнэн бодитой баримт байсан авч намайг хуурамч баримт бичиг явуулж байна гэж бодох вий гэдэг айдас их байлаа. Хуучин ЗХУ, Орос, Монголын диплом, баримт бичигт гадаадынхан итгэхгүй байгааг мэдсээр байж тэдэнд дутуу материал явуулах нь мөнгөний гарз тул өөрийгөө итгүүлэх, дипломоо итгүүлэх, суралцсан сургуулиа танилцуулах баримт нэмж олж явуулахаас өөр аргагүй байв. Ингээд 2002 онд Петербургт сурч байсан оюутан үеэл дүү Уранчимэгтэй холбоо барьж, түүнд мөнгө явуулан, Свердловск буюу одоогийн Екатеринбург хот руу очиж баримт олж өгөөч гэж хүслээ. Урнаа өвлийнхөө амралтыг ашиглан галт тэргээр Екатеринбург орж миний хорин жилийн өмнө сурч байсан сургуулиас надад хэрэгтэй бүх баримт, одоогийн захирал, архивын ажилтных нь нэр хаягийг олж явуулж тусалсан билээ.

Дүнгийн тухайд: Монголын сурагч оюутнуудын дүнг засч

болдог “арын хаалга” байсаар байгаа нь бидний дүнд гадныхан эргэлзэхэд хүргэдэг гол шалтгаан юм. Манай сургуулиудад оюутан, сурагчийн дүн ил тод байдаг нь дүнгийн бодитой, шударга байдалд эргэлзээ торүүлдэг.

Ямар нэгэн багш сурагчийнхаа нүдэн дээр дүнг нь ил тавина, анги доторхи бүх хүүхдүүд нэгнийхээ дүнг мэднэ гэдэг нь сургууль дотор дүнгийн ялгаагаар зэрэг дэв үүсгэхийг ёрлож байдаг. Ийм зэрэг зиндааны ялгаатай орчинд багш нар сурагчдаа илээр ялгаварлан харьцах, нэг муу дүн авсан сурагчийг цаашид ч улам бодитой бус үнэлэх, түүнийг нь орчин тойрныхон нь байж болох жирийн үзэгдэл мэт авч үзэх бололцоо гарч ирдэг. Үүнээс болж муу сурлагатай хүүхэд өөрийгөө засч сайжруулах сэтгэл зүйн орчингүй, урам, дэмжлэггүй болж эхэлдэг. Энэ нь яваандаа багш нарын үзүүлэлт, цалин хөлсөнд муугаар нөлөөлж эхлэнэ. Багш нар цалингаа бүрэн авахын тулд өнөөх ил тодоор муу гэж зарласан сурагчдынхаа муу дүнг зохиомлоор сайжруулж эхлэх нь бий. Ингэснээр Монголын сургуулийн дүнд нийтэд нь итгэх итгэлийг байхгүй болгох хангалттай үндэслэл бүрдүүлдэг.

Сурагчийн дүн сайн ч бай, муу ч бай ном журмаар нь авах нохцөл бүрдсэн, зөвхөн өөрт нь мэдээлдэг хувийн чанартай мэдээлэл байж чадах юм бол дүнд итгэх итгэл нэмэгдэхэд нэг алхам болно. Сургуулийн орчин нь оюутан сурагчдыг дүнгээрээ орсолдохөд биш харин хичээлийн явцад хэлэлцүүлж байгаа сэдэвт анхаарлаа хандуулан байж, тэнд өөрийн дуу хоолойгоо гаргаж чаддаг болгоход чиглэх ёстой. Ийм орчинд суралцсан оюутнууд өөртөө илүү их итгэлтэй, сурч байгаа сэдвээ илүү их судалж, дүнгийнхээ талаар хувийн хариуцлагаа эрс нэмэгдүүлж чаддаг. Өөрөөр хэлбэл чиний сайн байна уу муу байна уу гэдэг чинь бусдад хамаагүй, зөвхөн чамд хамаатай асуудал болоод ирдэг. Бусдын сайн муу ч чамд хамаагүй. Нэг үгээр хэлэхэд хүний оөрийгоо үнэлэх, бусдыг үнэлэх үнэлэмж нь огт өөрөөр бүрэлдэн тогтоно. Нэгнийгээ оортэйгээ харьцуулахдаа дүнгээр

биш харин ижил асуудалд ямар өнцгөөс хандаж байна, хэр зэрэг ёс зүйтэй байна, хэр зэрэг судалгаатай ярьж байна гэхчилэн үнэлдэг болж ирнэ.

Манайд үнэлэлтийн бодит тогтолцоо үгүй одоогийн нөхцөлд яаж өөрийн дүнгээ хүлээн зөвшөөрүүлэх вэ. Энэ тийм ч хялбархан биш. Бид авсан дүн болгоноо тайлбарлаж явуулах боломжгүй. Харин өөрийгөө танилцуулах эссэ бичихдээ зарим гол дүнгээ батлах үг өгүүлбэр дурдаарай. Жишээлбэл чиний тоо, физикийн дүн муу байлаа гэж бодъё. Тэгвэл чи эссэндээ "Би тоо, физикийн тусгай сургалттай сургуульд сурч байсан. Манай сургууль улсын олимпиадын шилдэгүүдийг бэлтгэдэг жижигхэн боловч нэр хүндтэй сургууль. Би ангидаа сурлагаараа дундаж нь боловч стандартын бусад сургуулийн үздэг тоо физикийн хичээлээс илүү гүнзгийрүүлсэн хөтөлбөрөөр сурч байсан" гэх мэт бичсэн бол чиний дүнгийн үнэлгээ нэмэгдэнэ.

Гэхдээ муу дүнд гэхээсээ сайн дүнд итгэх итгэл байхгүй болчихоод байгаа нь бидний сул тал юм. Иймээс дүнгийн чинь хуудас хэтэрхий сайн бол, та ямар ч өөгүй онц сайн сурлагатан байсан бол дүнгээ үнэн бодитой гэдгийг яаж үнэмшүүлэх вэ гэдэг асуудал гарч ирдэг. Миний хувьд тухайн үеийн боловсролын яамнаас аравдугаар анги төгсөхөд олгож байсан "Онц сурлагатан" хэмээх алтан медаль гол баримт болж байв. Гэвч одоо төгсөлтийн медалиудыг худалдаж авч болох учраас медалийн үнэмлэх тийм ч хангалттай үзүүлэлт биш юм. Бас америкт олимпиад тийм ч түгээмэл биш учраас олимпиадын амжилтуудад эргэлзэх нь их. Харин илтгэлийн уралдаан, зохион бичлэгийн уралдаан, үндэсний болон орон нутгийн хэмжээнд төрөл бүрийн төсөл, ойн арга хэмжээний үеэр зохиогддог уралдаанд оролцсон мэдээлэл байвал өөрийн үнэлгээг бодитой болгоход туслана. Жишээлбэл, "Дэлхийг оорчилсон чухал нээлтүүд" сэдэвт үндэсний хэмжээний илтгэлийн уралдаанд туршилтын пуужинтай ирж оролцсон гэдэг нь физикийн хотын

олимпиадад медаль авсан гэдэг мэдээллээс илүү бодитойгоор өөрийн чинь физикт дуртай, физикийг гүнзгийрүүлэн судлах чадвартайг харуулдаг.

Авсан дүнгээ үнэнээр нь явуулж байгаа гэдгээ нотлох бас нэг алхам сурагчийн хувийн хэрэг, оюутны дүнгийн дэвтрийн дүнгийн жагсаалтыг тамгалж, нууцалсан дугтуйнд хийж явуулах. Ингэхийн тулд дараах алхам шаардагдана.

1. Сургуулиасаа дүнгийн жагсаалт (transcript) авахдаа дүнгийн жагсаалтын хуудас бүрийг тамгалуулж авах хэрэгтэй.

2. Дүнгийн жагсаалтын хуудас бүрийг сургуулийн хаяг бүхий албан хуудсан дээр бичигдсэн байх ёстой.

3. Сургуулиасаа дүнгийнхээ дор хаяж 20 жагсаалт нэгмөсөн хийлгэж авах нь дээр.

4. Жагсаалт бүрийг сургуулийн албан ёсны дугтуйнд хийж, нааж, сургуулийн дүнгийн хүснэгт хадгалах үүрэг бүхий ажилтнаар наалтны дээгүүр хөндлөн гарын үсэг зуруулсан байвал зохино. Гарын үсэг зурсан ажилтны нэр хаяг, утас, имейл хаяг, албан тушаалыг бичиж авч нэмэлт тайлбар хуудсанд хавсарга.

Ийм байдлаар дүнгийн жагсаалт авсныхаа дараа нэг дугтуйтай жагсаалтыг нь задалж, албан ёсны орчуулга хийлгэж аваад тэднийгээ хувилуулж ав. Хувилсан орчуулга бүрийн хуудас бүр дээр орчуулгын газрын тамгыг даруул. Дараа нь дүнгээ сургууль руугаа явуулахдаа орчуулга, монгол задалсан хувилбарын хуулбар, бас задлаагүй дугтуйтай дүн гурваасаа тус бүр нэг хувийг хамт нэг дор хавчиж тайлбар хуудасны хамт илгээнэ. Тэтгэлэг хөөцөлдөх, өөр сургууль хөөцөлдөх зэрэгт мон л энэ байдлаар явуулж дүнгийнхээ үнэмшилтэй байдлыг сайжруулахыг хичээ.

Дүнг хүлээн зөвшөөрүүлэх хамгийн зөв арга нь сургуулиас чинь чиний орохыг хүсч буй дараагийн сургууль, тэтгэлэгийн хаяг руу шууд дүнгийн жагсаалт илгээх. Америкийн сургуулиудад дүнгийн жагсаалт илгээх үйлчилгээ ч бий, шууд оөрт чинь олгох

ч үйлчилгээ бий. Америкийн сургуулиуд дүнгийн жагсаалтаа үнэт цаасан дээр хийдэг бөгөөд дуурайлгах боломжгүй байдаг. Бас тэнд дүнгийн хатуу шударга тогтолцоотой, дүн шалгах компьютерийн сүлжээтэй учир дүнг хуурамчаар хийсэн байлаа ч баригдах эрсдэл маш өндөр. Ийм болохоор дүнгийн жагсаалтыг заавал нууцалсан дугтуйнд хийж явуулах шаардлагагүй болдог. Тийм шалгуур хангаагүй манай орны хувьд оорийн дүнгээ хүлээн зөвшөөрүүлэхийн тулд илүү их цаг, ажил шаардсан хэвээр байна.

Тодорхойлолт захидлын тухайд: "Танилтай хүн талын чинээ, танилгүй хүн алгын чинээ" гэдэг зүйр үг байдаг. Монголд хүн ажилд анх ороход танил заавал хэрэг болоод байдаг шиг гадаадад сургуульд явахад ч танил хэрэгтэй болно. Гэхдээ танилыг ашиглах хэлбэр нь их өөр. Монголд танил тань өөрийнхөө танил дээр дагуулж очих юм уу, утсаар зуучилж өгч тусалдаг бол Америкт танилын чинь бичсэн захиа танд туслана. Ийм захидлыг сургуулиуд заавал шаарддаг. Дор хаяж гурван хүнээс өөрийн чинь тухай бичсэн тодорхойлолтыг сургуулийн элсэлтийн хороонд ирүүлэх ёстой бөгөөд түүнийг хэн хэнээр бичүүлэх вэ гэдгээ харин оргөдөл гаргагч өөрөө сонгодог.

Reference letter, letter of recommendation гэх мэтээр нэрлэгддэг тодорхойлолт захидлуудын зорилго нь өргөдөл гаргагчийг олон онцгоос харж түүнийг "бүхлээр нь" тосөөлөхөд туслах юм. Иймд та өөрийн чинь тухай яг адилхан зүйл бичих гурван хүнээс тодорхойлолт аваад явуулбал өөрийгөө дутуу ойлгуулна гэсэн үг.

Иймээс тодорхойлолт захидал гаргуулахдаа өөрийгөө аль болохоор олон талаас нь танилцуулах боломжийг хай. Дөнгөж дунд сургууль төгссөн оюутан бол 1) ангийн юм уу, аль нэг хичээлийнхээ багш; 2) хичээлээс гадуур ажлын удирдагч юм уу, урлаг, спортын багийн дасгалжуулагч; 3) хорш айл

саахалтынхандаа тусалж байсан бол тэдний хэн нэгнээр, эсвэл зуны амралтаараа очиж тусалдаг малчнаар тодорхойлолт гаргуулж болно. Гэхдээ дээрх гурван тодорхойлолтоос хамгийн гол нь багшийнх. Яагаад гэвэл багш чинь чиний сурах чадварыг тодорхойлж өгөх ёстой. Багшийгаа сонгохдоо өөрийн өргөдөл гаргасан чиглэлд чухалд тооцогдох хичээлийн багшаар тодорхойлолт гаргуулах хэрэгтэй. Жишээлбэл, инженерийн чиглэлээр сурах гэж байгаа бол монгол хэлний багшийн тодорхойлолт бараг нэмэргүй нь мэдээж, харин тооны юм уу физикийн багшийн тодорхойлолт хамаагүй илүү нөлөөтэй байх болно.

Нөгөө хоёр тодорхойлолт нь таны нийгмийн идэвхи, авъяас, хүн чанар зэргийг харуулах баримтыг оруулсан байвал зохимжтой. Гэхдээ таны оролцсон ажлыг гаднаас нь харж үнэлж баяр хүргэсэн магтаал байх нь чухал биш, харин өдөр тутмын чинь хөдөлмөр зүтгэл, баяр гунигийг мэдэж бичвэл илүү тустай болох юм. Танд ямар бэрхшээл тулгарч байсныг, тэр бэрхшээлийг яаж давсныг, бас тэр зүтгэлийн үр дүнд танд ямар сайн чанар төлөвшсөнийг бичсэн байвал маш сайн.

Харин ажиллаж байгаа хүн мастер, докторантурт сурахаар өргөдөл гаргасан бол байдал арай хялбар. Энэ тохиолдолд 1) өөрийг чинь яг одоо юм уу, эсвэл өмнө нь удирдаж ажилласан хүн; 2) сургуульд хамт сурч байсан оюутан юм уу, дээд сургуулийн багш; 3) Тантай хамтран ажиллаж байсан юм уу байгаа хэн нэгэн хүн тодорхойлолт бичихэд хангалттай.

Тодорхойлолт захидлыг дараах хүмүүсээр бичүүлж болохгүй:

1. Аав ээж, ах дүү, үр хүүхэд, хамаатан садан;

2. Гэр бүлийн харилцаатай болохоор төлөвлөж байгаа хүмүүс, эхнэр, нөхөр, худууд;

3. Чамайг сайн мэдэхгүй хүмүүс;

4. Санхүүгийн харилцан үүрэг хүлээсэн хүмүүс (зээлдэгч,

зээлдүүлэгч, барьцаа гаргагч, батлан даагч гэх мэт).

Мөн ямар нэг сургуульд өргөдөл гаргаж байгаа залуус харилцан бие биедээ тодорхойлолт гаргаж болохгүй. Тэрчлэн мөнгө, үйлчилгээ амлаж тодорхөйлолт бичүүлж огт болохгүй. Тодорхойлолтыг ямар ч үнэ толбөргүйгээр, хариу нэхэлгүйгээр бичиж өгох ёстой агаад хэрэв танд ийм хэмжээнд тус үзүүлэх хүн одоо болтол байхгүй байгаа бөл өноөдрөөс эхлэн хүмүүстэй хэрхэн харилцдагаа эргэн харах хэрэг гарах нь.

Тодорхойлолт захидлыг тодорхойлолт бичиж байгаа хүн сургууль руу чинь шууд явуулбал зохимжтой боловч тийм боломжгүй бол тодорхойлолт захидал бичиж байгаа хүн захидлаа дугтуйлаад, дугтуйгаа нааж, наалтан дээр нь гарын үсгээ зурах шаардлагатай болдог. Ингээд битүүмжлэлтэй дугтуйг оргөдлийнхээ бусад хавсралтын хамт сургууль руугаа илгээ. Битүүмжлэлгүй тодорхойлолт захидалд хэн ч итгэхгүй. Иймээс сайтар битүүмжлэх хэрэгтэй. Нэгэнт тодорхойлолт захидлыг олон сургууль, тэтгэлэгийн элсэлтийн комисст явуулах хэрэгтэй болдог учир нэг хүнээс тодорхойлолт авахдаа цөөнгүй хувийг (тавaас арав) гаргуулж авах нь тодорхойлогчийнхоо цагийг хэмнэсэн, ашигтай зүйл болно.

Банкны тодорхойлолтын тухайд: Сургуулийн өргодлийн маягтад байдаг нэг асуулт нь “Чиний зардлыг хэн хариуцах вэ” гэдэг асуулт. Үүнд “Би” эсвэл “Гэр бүл, эцэг эх, асран хамгаалагч” хариуцна гэж хариулсан бол сургалтын зардлыг гаргаж чадах хэмжээний мөнгөтэй гэдгээ харуулах банкны тодорхойлолт хэрэгтэй болдог. Мөн “зээл” гэж хариулсан бол монгө зээлдүүлж байгаа банк, байгууллагадаа өөрийн хөрөнгө, банкин дахь дансны мэдээллийг өгөх хэрэгтэй болдог.

Гэхдээ банкныхаа мэдээллийг гаргаж өгснөөр санхүүгийн дэмжлэг туслалцаа авахаа больчихно гэсэн үг огт

биш. Оюутан болох гэж байгаа хүн ямар ч үед эцэг эхээс бөлон бусдаас санхүүгийн хувьд нэг хэсэгтээ л хамааралтай байх учир санхүүгийн дэмжлэгийг мөнгөтэй айлын хүүхдэд ч өгөх ёстой гэсэн жишиг байдаг. Жишээлбэл, Стэнфорд, Йелийн их сургуулийн санхүүгийн дэмжлэг үзүүлдэг зарим хөтөлбөр нь өргөдөл гаргагчийн санхүүгийн боломж ямар байгаагаас үл хамааран санхүүгийн дэмжлэг өгөхөөр төлөвлөгдсөн 'need blind' гэсэн ангилалтай.

Ер нь тухайн сургуулийн хөрөнгө босгох бодлого, чиглэлд нь нийцсэн чиглэлээр сурах гэж байгаа бол тэр чиглэлийн ангид тэнцсэн оюутнуудад олгох мөнгөнөөс хэнд ч мөнгө олдох бөлолцоотой. Хөрөнгө босгох бодлого чиглэлээ буюу fundraids-ing campaign гэдэг ажлаа сургуулиуд веб сайт дээрээ өргөнөөр сурталчилдаг. Ялангуяа сургуулиудын веб сайт дээрхи хэвлэлийн мэдээний булангаас сургуульд орж ирсэн томоохон хандивуудын тухай мэдээнүүдийг үз. Ихэнх сургуулиуд өөрийн төгсөгчдийн дэмжлэгт тулгуурлаж хөрөнгөө босгодог тул тухайн сургуулийн төгсөгчид аль салбарт ажиллаж амжилт олж байгаагаас хамаарч аль чиглэлийн хөтөлбөрүүд илүү их мөнгөтэй байх вэ гэдэг нь шийдэгдэнэ.

Стэнфордын их сургууль төгссөн олон зуун инженерүүд мэдээллийн технологи, электроник, биотехнологийн үйлдвэрлэлд томоохон амжилт гаргасан компаниудын үүсгэн байгуулагчид байдаг учраас Hewlett Packard , Yahoo, Google, Apple Computers гэх зэрэг нэртэй компаниудын хандивласан мөнгөөр инженерийн сургуулийнхан санхүүгийн дэмжлэгтэй болдог. Ерөнхийдөө Стэнфордод инженерийн чиглэлээр мастерийн зэрэг хамгаалахаар сурч байгаа оюутнууд атаархмаар дэмжлэгтэй байгаа нь харагддаг. Харин улс төр, түүх нийгмийн чиглэлийнхэн нь оюутнаа дэмжих мөнгөөр Харвардыг мөддөө гүйцэхээргүй байх жишээтэй. Учир нь Харвардыг төгсөгчид улс төр, хууль, анагаахын салбарт ихээхэн нэртэй хүмүүс байх тул

гэд сургуулийнхаа мөн чиглэлийн ангийн оюутнуудыг тэтгэх мөнгийг хандивлаж, босголцож байдаг. Иймээс ч Ц.Элбэгдорж нарын улс төрчдийн суралцсан Харвардын харъяаны Жон Кеннедийн төрийн удирдлагын сургуульд оюутнаа ивээн тэтгэх их хэмжээний мөнгө санхүүгийн эх үүсвэр гарч ирдэг.

Йелийн их сургууль байгаль хамгаалал, улс төр, хууль, шашин, драмын жүжиг, анагаах ухааны чиглэлээр суралцагчдад хөрөнгө илүү их зарцуулж байна. АНУ-ын Ерөнхийлогч эцэг Буш, хүү Буш, Билл Клинтон, Хиллари Клинтон нар Йелийн төгсөгчид учир Йель залуу лидерүүдийг бэлтгэх урам зориг ихтэй, түүндээ ч зориулж мөнго хөрөнгийг босгож байна. Беркели, Калтек, Эм Ай Ти мэтийн дэргэдээ томоохон лабораторитай сургуулиуд тухайн лабораторид нь шинжилгээ судалгаа хийх мэргэжлийн чиглэлээр оюутнуудаа илүү их ивээн тэтгэнэ. Ю Си Эс Эф анагаах, биологид илүү их нэр хүндтэй төгсөгчидтэй.

Иймээс банкинд мөнготэй байх нь сургуульд тэнцэх боломжийг нэмэгдүүлдэг хэрнээ бас санхүүгийн тусламж авахад саад болдоггүй. Харин банкны тодорхойлолт гаргаж байгаа тохиолдолд түүнийгээ үнэн бодитой гаргах хэрэгтэй. Чиний явуулж байгаа баримт бүр чинь тусгай архивт орж насан туршид чинь чамайг үнэлэхийг хүссэн хүмүүст судалгааны эх үүсвэр болох учир хуурамч баримт бичиг явуулж өөрийгөө хорлох хэрэггүй.

***Зөвлөгөө:***

*50. Монгол хүн гэдгээрээ бахархаж, хор шартай, зориг тэвчээртэй яв. Бахархаж байгаа нь энэ гээд өөрийгөө "Чингисийн удам" энэ тэр гэж гайхуулах нь зохимжгүй. Америкт хэнийг ч арьс өнгө, цус, удам судраар нь ялгаварлан гадуурхахыг эсэргүүцдэг бөгөөд язгуур удмаараа гайхуулсан хүн инээдэм л болно. Тэнд та өөрөө хэн бэ гэдэг нь л сонин болохоос та хэний удам бэ гэдгээр нь үнэлэхгүй.*

# ЗУУН ЖИЛИЙН ТҮҮХ, ЗУУН ЖИЛИЙН АМЖИЛТ

Newsweek сэтгүүлийн дэвшүүлсэн дэлхийн шилдэг арван сургуулийн насыг тоолж үз дээ. Тэнд зуугаас доош насны нэг ч сургууль алга. Хамгийн залуу нь болох Стэнфорд, Калтек гэсэн сургуулиуд 115 настай байна. Америкийн анхны их сургууль Харвард 370 настай, Английн хоёр алдарт сургуулиуд Оксфорд, Кембриж нар 757, 722 нас сүүдрийг тус тус зооглож.

Йелийн дэлхийн андууд хөтөлбөрт ирэхэд сургуультай танилцах хоёр долоо хоногийн хичээл орлоо. Энэ үеэр манай хөтөлбөрийн захирал Дан Эсти багш Йелийн их сургуулийн тухай "Манай сургууль эхний зуун жилдээ Нью Хэвен хотын хамгийн шилдэг сургууль байхын төлөө ажилласан, хоёр дахь зуун жилдээ Коннектикут муж улсын шилдэг сургууль болохын төлөө байсан, гурав дахь зуун жилээ АНУ-ын үндэсний шилдэг сургууль болоход зориулсан, өдөө дөрөвдэх зуун жилээ олон улсад тэргүүлэх зорилттойгоор ажиллаж байна" гэж танилцуулсан юм. Үнэхээр ч энэ зорилгоо зүгээр ч нэг зарлаад өнгөрөлгүйгээр түүндээ зориулж хөрөнгө босгох, шинэ хөтөлбөр батлах гээд маш их зүйл хийж байна. Энэ шинэ зорилгоо зарласнаас хойш Йелийн их сургуульд сурч буй гадаад оюутны тоо эрс өссөн, ялангуяа хятадын оюутнууд олноор ирж суралцах болсон байна.

Америкийн их сургуулиуд өнөөдөр олонд хурдхан танигдах гэхээсээ илүү аль нь удаан хугацаанд амжилттай оршин тогтнож чадах вэ гэдгээрээ өрсөлддөг болоод байна. Удаан хугацааны намтар, урт хугацааны нэр төрөөс сургуулиудын

амжилт, мөнгө, ирээдүй хамаардаг болжээ. Ингээд өөрийн ажигласанаар Америкийн сургуулиудыг дэлхийд тэргүүлэхэд тусалж байгаа зарим жороос танилцуулъя.

Сургууль тод имижтэй байх: "Залуучуудад хамгийн шилдэг мэдлэг боловсрол олгох, асуудалд шийдэл хайх чадвартай нээлттэй байлгах, цаг үеэ араасаа дагуулахуйц салбар салбарын шилдгүүдийг бэлтгэх" гэх мэтээр тодорхойлж бичсэн нэг хуудас хүрэхгүй эрхэм зорилгоороо сургуулиуд өөрсдийнхөө имижийг тодорхойлж гаргаж ирдэг. Гэхдээ чухам тэрхүү эрхэм зорилгыг олон нийтийн хүлээн зөвшөөрсөн имиж болгох нь жинхэнэ практик сорилт болдог ба тэр ажил нь зуун жилээр хэмжигдэнэ.

Жирийн нүдээр харуут тодорхойлж болох нэг имиж нь тухайн сургуулийн хотхоны байдал. Сургуулийн хотхон нь ямар загварын байрнуудтай, ямар онгө давамгайлсан, хир зэргийн байрлалтай гэдгээсээ хамаараад "хотын сургууль", "тусгай газар нутагтай хотхон", "англи маягийн хотхон", "мексик загварын хотхон", "холимог загварын хотхон" гэх мэтээр ялгагдана.

Сургуулиуд хотхоныхоо загварт ихээхэн анхаарал тавьдаг тул тэд өөрсдийн бахархдаг барилга, хөшөө дурсгалынхаа зургийг веб сайтдаа байрлуулдаг. Сургуулийн хотхоны загвараас тухайн сургуулийн үүсгэн байгуулагчдын итгэл үнэмшил, мөрөөдлийг бас харж болно.

Имижийн бас нэг салшгүй хэсэг нь сургуулийн онго, таних тэмдэг. Харвард улаан өнго давамгайлсан билэг тэмдэгтэй бол Йелийн их сургуулийнх хөх байх жишээтэй. Энэ өнгоний ялгаа сургуулийн нэр бүхий бүтээгдэхүүн болгон дээр гарч ирнэ. Бүтээгдэхүүн нь оюутны хэрэгцээний хувцас хунар, үзэг цааснаас авахуулаад төгсөгчдийн дурсгалын зүйлс гэх зэрэг тоо томшгүй олон нэр төрөлд үргэлжилэнэ. Йелийн дэлгүүрт ороход улаан өнгийн подволк, цамц танд олдохгүй бөгөөд харин Харвардын дэлгүүрт хох өнгөтэй хувцас бараг үгүй. Америкийн ногоо эрэг

дээр мөн л ийм өнгөний “тулаан” явах бөгөөд Стэнфордын улаан өнгө Беркелигийн шар хөх холимог өнгөтэй “байлдана”.

Сургуулийн имижийн бас нэг гарцаагүй хэсэг нь “хориглох зүйл” гэсэн ойлголт байдаг. Жишээлбэл сургуулийн хотхонд байрлаж байгаа бүх анги танхим, ажлын байранд тамхи татахыг хориглосоноороо Йелийн их сургууль “тамхигүй орчин” гэсэн имижтэй болж эхэлсэн. Бас Йель нь үг хэлэх эрх чөлөөг хүндэлдэг, жинхэнэ эрх чөлөөтэй орчинд залуусыг сургаж байгаа гэдгээ зарласан нэгэн хорио тогтоосон байна. Энэ нь “Хүний үг хэлэх эрхийг хасахыг хориглоно” гэсэн бичигдээгүй хууль. Беркелийн их сургуульд “их тэмцээн” болох долоо хоногт улаан хувцас өмсөж болохгүй” гэсэн “хууль” үйлчилдэг. Big game буюу “их тэмцээн” гэдэг нь Стэнфорд, Беркелийн оюутнуудын хооронд жилд нэг удаа болдог америк хөл бомбогийн тэмцээн. Улаан хувцас омсохийг хориглосноороо Стэнфордын багийг дэмжихгүй, өөрийн сургууль Беркелидээ үнэнч байна гэсэн хошин имижээ харуулж байгаа хэрэг.

Харин Беркелийн америк даяараа танигдсан хамгийн их тод имиж нь “зүүний үзэлтэн” сургууль гэх имиж. Рейганыг Калифорни муж улсын захирагч байхад Вьетнамын дайныг эсэргүүцсэн жагсаалыг Беркелийн оюутнууд бусад америкийн сургуулиудын нэгэн адил нэлээд хүчтэй хийж байжээ. Жагсаалыг зохион байгуулагч оюутнуудын удирдлагын дунд Америкийн коммунист намын удирдагчийн охин байж таарч. Рейган Беркелийн жагсаалыг тараах цэрэг явуулснаар тус сургуулийн жагсаал дэлхийн хэвлэл мэдээллийн анхаарлын төвд оржээ. Беркелийн оюутнууд Рейганд бууж өгох нь бүү хэл сургуулийнхаа хотхоныг эзлэн авч Америкийг Вьетнамаас цэргээ гаргахыг шаардан суулт хийж гарсан байна. 1964 -1968 онд америкийн олон их сургуулиудын хотхонд ийм жагсаал цуглаан, суулт болж байсан боловч тэр жараад оныхоо радикал уур амьсгалыг одоо хүртэл таслахгүй байлгахыг зорьж байгаа нэг сургууль байдаг нь

Беркели юм. Беркелийн гудамжинд улс төрийн уриа лоозонгоор хийсэн ил захидал, ханын зураг сэлт одоо ч зарагдсаар байдаг ба Беркелийн багш оюутнууд дотор ч либерал үзэлтэн зонхилдог.

Стэнфордод Беркелийнх шиг улс торийн уур амьсгал байхгүй. Энэ сургуулийн үүсгэн байгуулагч Лилиан Стэнфорд гэгч эр америкийн аж үйлдвэрийн хувьсгалаар баяжсан эрхэмүүдийн нэг. Түүний удирдаж байсан Уэстэрн Пасифик компани америкийн баруун эргээс зүүн тийш, харин Юнион Пасифик гэгч компани америкийн зүүн эргээс баруун тийш төмөр зам тавьж, хоёр компанийхан Юта мужид уулзалдан, Америкийг хондлон гулд холбосон томөр замыг 1869 оны тавдугаар сарын 10-нд алтан хадаасаар хадсан түүхтэй. Тэрхүү алтан хадаасыг Стэнфорд өөрийн гараар хадаж ёслоод сугалан вагтан хадаас үлдээжээ. Харин Лилиан Стэнфордын тэрхүү алтан хадаас Стэнфордын их сургуулийн музейн үзмэр болсон байна. Стэнфорд гуай анхнаасаа үйлдвэрлэл, инженерийн ухааныг хөгжлийн түлхүүр гэж үздэг байсан хүний хувьд Стэнфордын их сургуулийг амьдралд ойр шийдэл гаргах чадвартай прагматик мэргэжилтнүүдийг бэлтгэхэд зориулан байгуулжээ. Энэхүү прагматик имиж нь одоо ч Стэнфордын их сургуулийн уриа болдог. "Дэлхийн хамгийн тулгамдсан асуудлыг инженергүйгээр хэзээ ч шийдэж байсангүй" гэх мэтээр Стэнфорд оорийн бэлтгэсэн шилдэг бизнесмэн инженерүүдээрээ бахархаж имиж хийдэг. Стэнфордын бас нэг онцлог нь "Бид бүх талаараа сайн сургууль" гэсэн бахархал нь.

Тамирчид сургуульд алдар нэр авчирдаг: Сургуулиуд шилдэг оюутнуудыг татахын эрхэнд сургалтын төлбөрийн тусламж үзүүлэх мөнгөний эх үүсвэртэй болохыг чухалчилдаг. Бас оюутны байр, сургуулийн байр, тоног тохоорөмж, лаборатори, номын сан, оюутны хотхоны тээвэр, сайн багш нарыг татах хэмжээний сайн цалин холе гээд мөнгөний байнгын

хэрэгцээтэй байна. Энэ мөнгөний хагасыг мөнгөө төлж буй оюутны төлбөроор барагдуулах боловч ихэнх зардлаа хөрөнгө босгох замаар олдог. Хөрөнгө босгох орсолдөөн орон даяар явж байгаа тохиолдолд аль сургууль хамгийн их мөнгийг өөртөө олж авч чадах вэ гэдэг асуудал гарна. Мэдээж олны танил сургууль, хамгийн сайн имижтэй сургууль, бас ирээдүйтэй эрч хүчтэй сургууль энэ хөрөнгийг татаж чадна.

Сургуулийг нийтэд танил болгох, эрч хүчтэй харагдуулах нэг арга нь спортын оюутны лигийн тэмцээнүүдэд амжилт олж, хэвлэлийн мэдээллээр цацагдах. Ийм ч учраас сургуулиуд сайн тамирчин оюутныг олж сургахын толөө өрсөлддөг. Тэднийг сургах тэтгэлэгт хотолборуудийг зарлаж, сайн тамирчдыг хайж олох хүртэл ажилладаг. Америк хөл бөмбөг, бейсбол, сагс, усанд сэлэлт, хоккей, волейбол, голф гээд төрөл бүрийн спортоор сургуулиуд олны танил болно. Жишээлбэл Канзасын Их сургууль сагсны багаараа, Флорида Стэйт гэдэг сургууль хөл бөмбөгөөрөо алдартай байхад Стэнфорд усанд сэлэлтээрээ тэргүүлнэ. Тэрчлэн одууд хаанаас торөв гэдэг нь том мэдээлэл болдог. Америкийн гольфын удаа дараагийн аварга Тайгер Вүүдс хэмээх залуу Стэнфордын оюутан байхаасаа үндэсний хэмжээний од болж эхэлсэн бөгөөд Стэнфорд оорийн торүүлсэн одоороо зүй ёсоор бахархдаг.

Оюутны спорт гэдэг мэргэжлийн спортоос тусдаа бүхэл бүтэн талбар. Их дээд сургуулийн багуудыг гишүүнээр бүртгэх, бүсчлэх, спортын баг бүрдүүлэлтийн дүрэм батлах мордүүлэх, тэмцээнүүдийг хэвлэл мэдээллээр дамжуулах, байр эзлүүлэх зэргээр мэргэшсэн NCAA (National Collegiate Athletic Association) буюу Үндэсний Коллежуудын Атлетикийн Холбоо хэмээх байгууллага бий. Эн Си Эй Эй хэмээн олноо товчилсон нэрээрээ алдаршсан энэ холбооноос зохиосон тэмцээнүүд мэргэжлийн холбоонуудын тэмцээнээс хөрөнгө санхүү, шагналын байгаараа доогуур авч үзэгч талцуулах талаараа эн тэнцүү байх. Иймээс ч

хэвлэл мэдээллийн сонирхолтой сэдэв болдог.

Еронхийлөгч Теодор Рузвельт 1906 онд их сургуулиудын хөл бөмбөгийн багийн удирдлагуудыг цагаан ордонд урьж үндэсний нийтлэг оюутны спортын дүрэм журамтай болохын чухлыг хэлэлцсэнээр Эн Си Эй Эй байгуулагдах эхлэл тавигджээ. Анх 13 гишүүнтэй эхэлсэн энэ холбоо одоо дотроо хоорондоо өрсөлдогч гурван ангилалтай, 1250 илүү гишүүнтэй байгууллага болжээ. Эн Си Эй Эй-гийн үндэсний аваргын тэмцээнүүд Америкийн хэвлэлүүдийн спортын хуудаснуудад хамгийн бололцоотой зай эзлэдэг.

Хэрэв тамирчин залуу америкийн сургуульд өргөдол гаргах гэж байгаа бол тухайн чиглэлийн спортод хэр зэрэг хөрөнгө гаргадаг вэ гэдгийг нь сургуулийнхаа болон NCAA-ийн веб сайтнаас судалж болно. Бас сургууль нь NCAA-ийн аль ангилалын (Division) гишүүн гэдгийг судлах хэрэгтэй.

NCAA-ийн нэгдүгээр ангиалалын гишүүнээр дор хаяж долоон төрлийн спортыг хоёр хүйс тэнцвэртэйгээр ивээн тэтгэх ёстой, хөл бөмбөг, сагсны тэмцээнүүдэд зуун хувь оролцох ёстой гэх мэтийн нэлээд хатуу шалгуууртай. Хоёр, гуравдугаар ангилал нь таван төрлийн спортыг ивээн тэтгэх үүрэгтэй бөгөөд хоёрдугаар ангилалынхны нэг спортыг ивээн тэтгэх мөнгөнд дээд хязгаар тогтоодог бол гуравдугаар ангилалд “од” торүүлэхээс илүү оюутны оролцоог нэмэгдүүлэхийг эрхэмлэ гэдэг шаардлага тавьдаг. Мэдээж NCAA-ийн нэгдүгээр ангилалын гишүүн сургуулиуд спортод хамгийн их мөнгө зарцуулж, хамгийн шилдэг оюутан тамирчдыг элсүүлэхийн төлөө зүтгэдэг. Хэрэв оюутан спортын зохих авъяас чадвартай бол NCAA-ийн гишүүн сургуульд, тухайн сургуулийн ивээн тэтгэдэг спортынх нь багт орох сөнирхолтой гэсэн өргөдол бичвэл тэр нь сургуульд нэн хэрэгтэй мэдээлэл болно.

Зохион бүтээгч, шинийг сэдэгчдийн эрэлд: АНУ-ын

их сургуульд элсэн орох нь тодорхой болж, байр сууцны гэрээ хэлэлцээр хийж байх зуур нэгэн үл анзаарагдам хуудас цаасан дээр гарын үсгээ зурж явуулна уу гэсэн хүсэлт ирдэг. Энэ хуудас цаасыг "оюуны өмчийн тухай гэрээ" гэнэ. Гол агуулга нь "сургуулийн хичээл, багш, лаборатори, номын сан зэрэг нөөцийг ашиглаж бүгээсэн аливаа туурвил, шинэ бүгээл нь сургуулийн оюуны өмч болно гэдгийг хүлээн зөвшөөрөв" гэсэн утгатай баримт баталгаа байх. Мэдээж энэ баримтад гарын үсэг зурснаар оюутны хичээлийнхээ явцад гаргасан шинэ бүтээл, нээлтийн бүрэн өмчлөгч нь их сургууль болдог. Ихэнх оюутнууд энэ ганц хуудас цаасан дээр юу ч бодолгүй гарын үсэг зураад буцаана. Сургуульд энэ л хамгийн хэрэгтэй. Яагаад гэвэл оюутны бүтээх оюуны өмчийн омчлөгч болсноор сургууль өөртөө тэдгээр бүтээлд патент хөоцөлдож авах үүрэг хүлээж, бас патент авсны дараа тухайн бүтээлээс гарах ашгийг өортөө авах эрх үүсч эхэлж байгаа юм.

Монгол оюутны бүтээсэн оюуны өмчийн жишээ нь Германы киноны урлагийн сургуулийг онгөрсөн жил төгсгөсон Даваагийн Бямбасүрэнгийн хоёр кино. "Ингэний нулимс", "Шар нохойн там" гэсэн кино хоёулаа кино фестивалиудад амжилттай оролцож, бас америк европын зах зээл дээр кино театруудад сая илүү долларын орлого хурааж, DVD-гээр үргэлжлүүлэн орлогоо нэмэгдүүлж байна. Д.Бямбасүрэн нэр төртэй найруулагч болж, сургууль нь түүнийг дагаад алдаршиж байна. Гэвч Бямбасүрэнгийн курсын болон дипломын ажлаараа хийсэн хоёр кино түүний өөрийнх нь өмч биш бөгөөд сургууль нь киноны орлого ашгийг хууль ёсоор хүртэх өмчлөгч нь юм.

Ийм зарчим зовхон кино урлагт төдийгүй техник технологи, уран зохиол гэх мэт бүхий л салбарт давтагдана. Харин өөрийн зохиөн бүтээсэн зүйлийг сургуульдаа дангаар омчлүүлэхгүй гэвэл хоёр сонголт байдаг: Сургуультайгаа хийсэн гэрээгээ эргэн харж, өөрчлөн хамтран өмчлөгчөөр үлдэх. Эсвэл

сургуулиасаа гарч бие дааж бүтээлээ дуусгах.

Стэнфордын их сургуулийн цөөнгүй оюутнууд 1990-ээд онд хоёр дахь замыг сонгожээ. Тэд мэдээллийн технологийн ид нээгдэж байгаа шинэ талбарт төрөл бүрийн бүтээгдэхүүн үйлдвэрлэх санаануудыг ар араасаа нээж, бүтээлүүдээ патентлуулаад компани байгуулцгааснаар Силиконы хондий хэмээх нэгэн газар шинэ мэдээллийн технологийн компаниудаар алдаршиж эхэлсэн байна. Тэдний дунд Yahoo!, Apple Computers, Sun гээд олны танилууд бий. Сургуулиа түр орхиж компани байгуулаад гарцгаасан мэдээллийн технолөгийн акулууд хэзээ хойно эргэн ирж сургуулиа дүүргэцгээсэн юм.

Харин Харвардын их сургуулиас мөн тэр шалтгаанаар гарсан нэгэн залуу одоо болтол сургуульдаа эргэж ирж суралцаагүй хэвээр завгүй явна. Түүний нэрийг Билл Гейтс гэдэг. Дэлхийн хамгийн баян энэ залуу эр их сургуульд сурч байхдаа Windows системийнхээ санааг олжээ. Тэрээр маш хурдан ямар нэг бүтээгдэхүүн хийж патентлуулж авахгүй бол Стэнфорд мэтийн өрсөлдөгч сургуулийн өөр оюутнууд түүнтэй адил бүтээгдэхүүнийг хэзээ хэзээгүй хийхэд бэлэн байгааг анзаарчээ. Билл Гейтс сургуулиа даруй орхиж Микросөфт хэмээх компани байгуулаад өөрийнхөө “Windows системийн бүрэн програм хангамж” хэмээх бүтээгдэхүүнийг өөрийнхөө нэр дээр патентлуулж авчээ. Ингээд програм хангамжаа байрлуулах компьютер олох ажилтай болж авч. Тэр үед тэрбээр Ай Би Эм (IBM) компанийудирдлагаолонкомпьютерүйлдвэрлэж, дэлхийн их зээлд гарахаар бэлтгэж байгааг олж мэдсэн байна. Билл Гейтс Ай Би Эмийн удирдлагад өөрийн бүтээлээ танилцуулж, ийм бэлэн програм хангамжтай бол компьютер тань хамаагүй хурдан зарагдана гэдгийг итгүүлж чаджээ. Тэр цагаас хойш Ай Би Эмийн компьютер бөлгон Микрософтын програмтайгаар борлогдох харилцан онцгой эрхтэй болжээ. Ай Би Эмийн тухайн үеийн удирдлага зөөлөн програм хангамж хэмээх үл ойлгогдох

шинэ бүтээгдэхүүн яаж мөнгө хийж болохыг бүрэн ойлголгүй гэрээнд гарын үсэг зурсандаа өнөө болтол харамсдаг гэсэн яриа бий.

Билл Гейтс ийнхүү шинэ бүтээлийнхээ мөнгийг өөрийн зуун хувийн өмч болгож авсан бол шинэ үеийн бас нэг тэрбумтан компани болох Гүүглэ (Google)-ийн хоёр эзэн Стэнфордын их сургуулийн оюутан байхдаа шинэ бүтээлээ батлуулжээ. Тэдний бүтээсэн хайлтын систем Yahoo! компанийхаас хамаагүй төгөлдөр байсан ч тухайн үед Yahoo!-ийнхон залуухан орос гаралтай хоёр оюутнаас бүтээгдэхүүнийг нь хэт хямдаар худалдан авъя гэжээ. Оюутнуудын туршилтын ажлыг удирдаж байсан Стэнфордын нэгэн профессор тэднийг тусдаа компани байгуулбал яасан юм бэ гэж зөвлөж. Гэвч ядуу оюутнуудад компаниа бүртгүүлэх 500 доллар байсангүй. Тэр мөнгийг багш нь өгч тусалжээ. Ингэснээр багш нь компаний жижиг хувь эзэмшигч болоотхов. Гүүглэ компани нь шинэ санааг нь анх өдөөж өгсөн сургуульдаа үнэнч байдгаараа Стэнфордын өөр хоёр төгсөгчийн байгуулсан Hewlett Packard компанитай тостэй. Hewlett Packard, Google компаниудын хувьцаанаас Стэнфорд эзэмших богөөд тэдгээрийн оруулах орлого сургуульд авъяаслаг залуу оюутнуудыг ивээн тэтгэх, сургууль өргөтгөх, шинэ лаборатори барих мөнгө болж байдаг.

Ингэж шинийг бүтээгч, авъяаслаг оюутнуудтай байснаар сургууль алдаршиж, тасралтгүй ивээн тэтгэгдэж байдаг.

Харин сүүлийн жилүүдэд сургуульд бүтээсэн зарим оюуны өмчийг патентлуулахын эсрэг санаачлагууд гарч байна. Жишээлбэл хамгийн их маргаантай патент бол хогжиж буй орнуудад их хэмжээгээр тархсан өвчинтэй тэмцэх эм, тарилга, вакцинтай холбоотой нээлтүүд болоод байна. 2006 оны 12 сард Йелийн Их Сургууль энэ санаачлагад нэгдэж байгаагаа илэрхийлж ДОХ-ын эмчилгээнд тус болж болох нэгэн шинэ химийн бодист патентын өргөдөл гаргахгүй байхаар

шийдвэрлэснээ зарлав. Ed4T хэмээх энэ бодисыг Йелийн Их Сургуулийн оюутан багш нар хамтран гаргаж авахдаа Oncolys BioPharma хэмээх Японы эмийн үйлдвэрийн санхүүжилтгээр туршилтаа явуулжээ. Сургуулийнхаа шийдвэрийг дэмжиж буй оюутнууд мэдэгдэл гаргаж Японы түнш компанийг ч бас дээрх бодист патент авахгүй байхыг уриалав. Харин багш нар үүнд санаа нь зовж хэвлэлд хандаж байна. “Хэрэв бид бизнесийн байгууллагыг патент авахаа боль гэж ятгаж эхэлбэл тэд ДОХ-ын эсрэг эмийг үйлдвэрлэх ямар ч хошүүрэггүй болно шүү” гэж тэд “Йелийн Өдрийн Мэдээ” сонинөор анхааруулжээ. Йелийн оюутнуудын гол бахархал болох зүйл бол ДОХ-ын эсрэг эм үйлдвэрлэхэд хувь нэмрээ оруулах явдал болохоос биш эмийн үйлдвэрлэлийг зогсоох асуудал биш гэдгийг тэд сануулжээ.

Оюуны өмчийг хамгаалах, өмчлөх, ойлгох, ашиглах нь ийнхүү их дээд сургуулийн зуу зуун жилээр оршин тогтнохын нэг үндэс, өдөр тутмын амьдралынх нь нэг хэсэг болсоор байна.

Урлагийн авъяастай залууст боломж их бий: Сургуульд өргөдөл гаргахдаа оорийнхөо тухай аль болох дэлгэрэнгүй мэдээлэх хэрэгтэйг дээр нэлээд олон дурдсан. Мартаж болохгүй нэг мэдээлэл нь урлагийн авъяас байдаг. Дуулдаг, хогжим тоглодог, бүжиглэдэг, жүжиглэдэг, зураг зурдаг гээд бүхий л авъяас чинь сургуульд тэнцэх, тэтгэлэг авахад хэрэг болно. Сургууль бүхэн өөрийгөө бусдаас онцлохын тулд хичээлээс гадуурхи урлагийн хөтөлбөрүүдийг ивээн тэтгэдэг. Стэнфордын их сургуулийн филармони зун бүр дэлхийн хотуудаар аялан тоглодог бол Йелийн их сургуулийн ховгүүдийн хөгжимгүй хоор дуучид Нью Хэвен хотын Mory’s гэдэг алдартай клубт гэрээгээр дуулдаг байх жишээтэй. Сургуулиудыг тогтмол ивээн тэтгэдэг иймэрхүү урлагийн төрлүүд тэдний имижийн нэг хэсэг болох тул урлагийн авъяастнуудыг аль ч сургууль дуртайяа элсүүлдэг. Бас тухайн сургуульдаа уламжлалт бус урлагийн торлүүдээр

оюутнууд дотроо болон багш ажилтнуудтайгаа хамтран, эсвэл орон нутгийнхантай нийлж жижиг хамтлагууд байгуулж энд тэнд уригдан тоглолт хийх нь ч бий. Оюутны клуб байгуулах явдал чөлөөтэй, клубуудад элсэх ч чөлөөтэй тул урлагийн авъяастай залуус анхнаасаа чөлөөтэй сэтгэж өөрийгөө танилцуулах хэрэгтэй.

Лидер бэлтгэдэг сургууль илүү л дуулиантай: Сургууль бүхэн ямар нэгэн чухал хүнийг төрүүлэхийн төлөө байдаг. Бизнес, улс төр, төрийн бус байгууллага, шинжлэх ухаан, боловсрол, уран зохиол, урлагийн гэх бүх салбарт бусдыгаа тэргүүлэх, шинийг санаачлах, өөрчлөлт хийх, товчоор хэлбэл сургуулиа нэрд гаргах лидерийг сургаж тогсгох нь аль ч сургуулийн сонирхол.

Стэнфордын их сургууль бизнесийн болон инженерийн шинийг санаачлагч лидерүүдийг төрүүлэх талаараа алдаршаад байгаа. Тийм ч учраас Стэнфордын тогсөгчид нэрд гарсан компаниудад ажилд орохоосоо өөрсдөө шинэ компани байгуулах нь илүү. Стэнфордын оюутан, судлаачдын шинэ бүтээлийг бүртгэх зориулалттай гэмээр патент бүрдүүлэлтийн үйлчилгээ үзүүлдэг хуулийн фирмүүд сургуулийн хотхоноос явганаар арав хорьхон минут алхаад очихуйц газарт эгнэн байрлажээ.

Харин Йелийн их сургууль байгаль шинжээч, менежмент, хуулийн салбарын манлайлах хүчийг төрүүлэх зорилготой. Сүүлийн хорин жилд улс төрийн лидерүүд Йелээс ихээхэн төрөх болжээ. Харвардын их сургууль америкийн улс торийн лидерүүдийн ихэнхийг төрүүлсэн сургууль бөгөөд одоо ч энэ имижээрээ урдаа ямар ч сургуулийг гишгүүлэхгүй аж.

Сургууль тогсоод амжилт гаргаж байгаа лидерүүдийнх нь намтар дурдагдах болгонд сургуулийн нэр дурдагддаг. Лидерүүдийн хийж байгаа оөрчлөлтөд сургуулийн олгосон боловсрол нөлоөлдог. Энэ утгаараа тэд сайн өөрчлөлт авчрах гэгээлэг лидер төрүүлэхийг илүү эрхэмлэнэ. Харин дарангуйлагч

торүүлчихгүй байхыг хичээнэ. Иймээс оюутан элсүүлэх, тэтгэлэг олгох комиссынхон ирээдүйн оюутны намтар, итгэл үнэмшил, өөрийгөө илэрхийлсэн байдлыг олон талаас нь шинжиж үздэг. Тэд хэд хэдэн асуултын хариултаар өргөдөл гаргагч нь ирээдүйд лидер болох потенциалтай эсэхийг нягтлана. Үүнд, "Чамд удирдах авъяас чадвараа сорьж үзэх ямар ямар үйл явдал тохиож байсан бэ, тэднийхээ аль нэгний талаар дэлгэрэнгүй бичнэ үү" гэсэн утгатай асуулт өрдөг. Эсвэл, "Чи ямар нэгэн чухал шийдвэрт нөлөө бүхий оролцож байсан уу, байсан бол ямар шийдвэрт ямар нөлөө яаж үзүүлсэн бэ", "Чиний зохион байгуулах авъяас, задлан шинжлэх чадварыг сорьсон ямар нэг тохиолдлын талаар бичнэ үү" гэх мэт маш тодорхой зүйл асуусан байдаг.

Дунд сургууль донгөж төгсөөд өргөдөл гаргаж байгаа ихэнх залуус өөрсдийнхөө удирдах авъяас чадварыг огт сорьж үзээгүй гэж хариулцгаах нь бий. Эсвэл тэд "Би ангийн дарга байсан", "Би ангийн мини парламентын ерөнхий сайдаар сонгогдсон" гэх мэт сонгуульт ажил хүлээснийгээ дурдчих гээд байдаг. Гэвч сургуулийн элсэлтийн комиссын бүрэлдэхүүнд багтах туршлагатай профессоруудад дээрх хариулт хэнийг ч лидер болох потенциалтай залуу гэж хараахан итгүүлж чадахгүй юм. Учир нь ангийн дарга байхдаа чи "дарангуйлагч" байсан уу, ардчилсан үнэлэмжтэй байсан уу гэдэг чинь харагдахгүй байна. Бас ангийн дарга гэдэг анги дотор ганцхан хүүхдэд олддог боломж. Гэтэл чамайг тал бүрээс шилж сонгож авсан лидер хүүхдүүдтэй нэг ангид оруулаад ирэхэд чиний ангийн дарга байснаараа өөртөө итгэлтэй явж ирсэн чинь сайн үзүүлэлт болох уу, муу үзүүлэлт болох уу гэдэг нь хараахан тодорхойгүй байна. Энэ утгаараа ангийн дарга, мини парламентын дарга гэх мэтийн сонгогдож авсан удирдах албан тушаалын туршлага чинь чамайг лидер болох ирээдүйтэй гэж бат тодорхойлдоггүй.

Харин санаанд оромгүй өөр туршлага чинь хамгийн

сайн тодорхойлолт болох нь бий. Жишээлбэл, та ангийнхаа урлагийн үзлэгийн концертын гол найруулагч байсан бол, тэгээд ангийнхаа бүх хүүхдүүдийн урлагийн авъяасыг нээж, ашиглаж чадсан бол, анги чинь амжилг гаргасан бол энэ тухайгаа заавал бичих хэрэгтэй. Бусдыг урамшуулах, нэг зүгт чиглүүлэх, хамтын амжилтыг бий болгох гэдэг үнэхээр лидер хүнд байх зан чанар, тэвчээр, ухаан шаардана. Ийм хэмжээнд хүнтэй харилцах туршлагатай залууст сургуульд элсэх, тэтгэлэгт хамрагдах боломж хавьгүй дөт болно.

Америкийн залуус энэ дүрмийг хангалттай сайн мэддэг учраас тэд дунд сургуульд байхаасаа л төрөл бүрийн төсөл санаачлан өөрийн ур чадвараа туршиж үздэг. Жишээлбэл, хэдхэн хоногийн өмнө Нью Хэвен хотын дэргэдэх Мадисон хэмээх хотын дунд сургуулийн нэгэн охин надад захиа ирүүлжээ. Тэрээр түүхийнхээ хичээл дээр зарласан “Асуудал хаана байгааг илрүүлж шийд” гэсэн уриатай төслийн уралдаанд “Монголын тухай юу ч мэддэггүй байдлаа өөрчилье” гэсэн төсөл санаачилжээ. Эмма хэмээх тэр охин “Йелийн их сургууль хэдхэн минутын зайд дэргэд байна, тэнд нэг монгол эмэгтэй сурч байна, түүнийг урьж авчраад Монголын түүхийн хичээлийг бүтэн өдрийн турш заалгая” гэсэн энгийн санааг гаргасан байна. Түүхийн багш, хичээлийн эрхлэгч нар нь ч дэмжиж. Эммагийн аав намайг 12 сарын 7-ны өглөө долоон цагт ирж, аваад сургууль дээр нь хүргэж өглөө. Харин Эмма “босс” надад бүтэн өдрийн хичээлийн хөтөлбөр бэлтгэсэн гэсээр угтав. Ингээд би наймдугаар ангийн дөрөв, долдугаар ангийн дөрвөн ангид одөржин Монголын түүхийн хичээл орлоо. Хичээлийн дараа Эмма охидын сонинд зориулан надтай ярилцлага хийж, түүний ээж намайг буцааж гэрт хүргэж ирэв. Эммагийн жишээ бол эндхийн дунд сургуулийн сурагчдын гаргадаг энгийн хэрнээ орчиндоо өөрчлөлт хийх санаачлагын нэг дүр зураг. Эмма миний нэг өдрийн ажлыг төлөвлөхийн тулд надтай таван удаа

и-мейлээр харилцаж цагийн хуваарь, хичээлийн дизайн, ирэх очих тээвэр, үдийн хоол зэргийг нарийвчлан хэлэлцсэн бөгөөд үнэхээр миний сайн менежер байж чадсан. Багш нар нь ч түүнийг үнэлж, Эмма түүхийн хичээл дээрээ илүү кредит авсан.

Төгсөгчид ажилтай бол сургууль амжилттай: Хорьдугаар зуунд америкчууд нийтээрээ ажилгүйдэхийн зовлонг гурван удаа айхавтар гацлантай амсчээ.

Эхнийх нь капитализмын ерөнхий хямрал гэж нэрлэгдсэн 1920-оод оны сүүлч, 30-аад оны эхний жилүүдийг эзэлсэн санхүү эдийн засгийн их хямралын үед таарсан байна. Хоёр дахь нь дэлхийн хоёрдугаар дайны дараа тохиолджээ. Хоёрдугаар дайнд зуу зуун мянгаараа залуу америк эрчүүд мордож, тэднийг эзгүй байх хойгуур ард хоцорсон америк эхчүүд эмэгтэйчүүд үйлдвэр, заводод ажиллаж зэвсэг, хувцас, хоол үйлдвэрлэн АНУ, Англи, ЗХУ-ын фронтуудад явуулж байж. Эмэгтэйчүүд хөдөлмөрийн зах зээлд ийнхүү гэнэт бөөнөөрөө орж ирсэн нь цэргээс ирсэн эрчүүдэд томоохон өрсөлдөөн бий болгосон байна. Ийнхүү дэлхийн хоёрдугаар дайнаас үүдсэн ходолмөрийн зах зээлийн төлөөх байнгын ширүүн өрсөлдөөний үе эхэлжээ.

Хамгийн сүүлийн үеийн нэг хүнд цохилт нь бас л дайны дараах, гэхдээ хүйтэн дайн дууссаны дараахь цохилт байв. Гэхдээ энэ удаад хэн ч цэрэгт явах хэрэггүй болж, харин ч цэргийн алба багассанаар зэр зэвсгийн үйлдвэрлэл хэмээх асар том ажил олгогч хаалгаа хааж эхэлсэн байна. Бас үүнтэй зэрэгцэн дэлхийн зах зээл нээлттэй, чөлөөт худалдаа ихтэй болж, гадаадын хямд ажиллах хүчийг ашиглах боломж бизнесийнхэнд өргөнөөр нээгдэв. Ингээд америк дахь бидний үеийнхний ажилгүйдэл осчээ.

1920-30-аад оны ажилгүйдэл түр хугацааны зүйл байсан бол 1950, 1990-ээд оны ажилгүйдэл авчирсан үзэгдэл эргэлт буцалтгүй шинжтэй болов.

Өрсолдөөний талбараас эмэгтэйчүүдийг шахан гаргаж гэрт нь хүчээр буцааж суулгах нь огт бөломжгүй байсны нэгэн адил өнөөдөр АНУ-ын үйлдвэрүүдийг Мексик, Хятад, Коста Рикагаас буцааж авчрах тухай хэн ч ярих эрхгүй болоод байна. Учир нь нээлттэй дэлхийн хөдөлмөрийн зах зээл дээр хаана хямд ажиллах хүч байна, тэнд үйлдвэрүүд баригдаж байгаа нь зах зээлийн зохицуулалгын эрүүл дүр зураг юм. Ийм нөхцөлд дэлхийн хамгийн үнэтэй ажиллах хүчин бүхий Америк улс залуусаа яаж ажлаар хангах вэ гэдэг асуулт гарч ирсээр байв.

Энэ асуултад хариулт огөх гол эзэд нь улс ч биш, компаниуд ч биш, эцэс сүүлд нь залуус оорсдөө л байх нь амьдралын явцад тодорхой болсон аж. Зарим нь өөрчлөгдөж байгаа цаг үеэ мэдэрч зөв мэргэжлээ эзэмшсэн бол зарим нэг нь буруу замаар төөрч будилжээ. Ингээд яг адилхан оюуны потенциалтай залуус азтай, азгүйд хуваагдаж гарч. Ийм гунигт байдлыг удаан үргэлжлүүлэхгүйн тулд цаг цагийн залууст ажлаа өлох ямар ямар боломж байгааг мэдээлдэг байгууллагыг дунд, ахлах сургуулиуд, коллежүүд болон их дээд сургуулиудад байгуулах санаачлагууд гарч эхэлсэн байна.

Эдгээр байгууллага нь одоо америк сургуулиудад өюутан, сурагчдыг татах гол үзүүлэлтүүдийн нэг болтлоо гүнзгий нэвтэрчээ. Дунд сургуулийн зургадугаар ангиас эхлэн ажил, карьер гэж юу вэ, хаана хаана ямар ямар ажил байдаг вэ, тийм ажлыг хийхэд ямар хэмжээний мэргэжил мэдлэг шаардагдах вэ гэх мэтийн мэдээллээр сургуулиас нь хангаж эхэлдэг. Дунд (6, 7, 8-р анги), ахлах (9, 10, 11, 12-р анги) сургуулийн сурагчдын нас насны онцлогт тохируулан ажил мэргэжлийн тухай зөвлөгөө бэлтгэдэг, хотолбөр сургалт явуулдаг ажилтнуудыг сургуулиуд хөлслөн ажиллуулна. Тэднийг кариэр сервис буюу ажил мэргэжлийн үйлчилгээний ажилтан (career service officer) гэдэг. Кариэрийн үйлчилгээний ажилтан сурагчдад их дээд сургуульд хэрхэн бэлтгэх талаар ч нарийн зөвлөгөө өгнө.

Харин их сургуулиудын хувьд бол тэд төгсөгчдөө ажилтай байлгах зорилгоор байгуулагдсан бүхэл бүтэн Career Service албатай. Оюутнууд энэ албыг хэдий сайн ашиглана, төдийчинээ эртнээс, системтэйгээр ирээдүйн ажлаа хөөцөлдөж чаддаг. Кариэр Сервис албаныхан оюутнуудад зуны ажил олоход нь туслахаас эхлээд төгссөний дараагийн ажлын байрыг зуучлах хүртэл маш өргөн хүрээнд ажлаа явуулна. Тэдний ажилтнууд нь багш гэхээсээ илүү урьд өмнө хүнтэй ажиллаж үзсэн, танилын хүрээ ихтэй, орчны өөрчлөлтийн талаар мэдрэмж, судалгаа сайтай жинхэнэ боссууд байх жишээтэй. Оюутнууд тэндээс л ямар байгууллагад ажлын байр байна, ямар чиглэлээр ажилтан эрэлттэй байна, хэзээ ярилцлагад орж болох вэ, ярилцлагад ороходоо юу бэлтгэх вэ, хувийн намтраа яаж танилцуулах вэ гээд нарийн мэдээллүүдийг олж авдаг.

Кариэр Сервисийнхний хийдэг нэг гол ажил нь жил бүр томоохон хөдөлмөрийн зах зээлийн яармаг зохион байгуулах. Жишээлбэл Йелийн их сургууль хуулийн сургалтаараа алдартай бөгөөд тэнд ирээдүйн залуу хуульчдыг хуулийн компаниуд, хуульчтай болохыг хүсч буй байгууллагуудад танилцуулах томоохон яармаг болох тухай зарлаж тал бүр тийш урилга явуулдаг. Сонирхсон компаниуд Йелийн Хуулийн сургуульд тодорхой нэг өдөр цугларч өөрсдийнх нь хүсч байгаа чиглэлээр ямар ямар оюутнууд сурч байгааг мэдэж авах, урьдчилсан ярилцлага хийх, дараа нарийвчлан уулзах цаг болзох гэх мэт ажлыг амжуулдаг. Мэдээж сонирхож байгаа оюутныхаа талаар бүрэн мэдээллийг сургуулиас нь авах тандалт бас явагдана. Оюутнууд ч бас энэ боломжийг ашиглаж, олон байгууллагын төлөөлөгчидтэй уулзаж тэдний юу хүсч юу хайж байгааг мэдэж авдаг. Жишээлбэл, байгаль орчны хуулийн чиглэлээр голлон суралцсан оюутан яармагт оролцож байгаа NAFTA хэмээх байгууллагын төлөөлөгчөөс “байгаль орчин ба худалдаа” гэсэн чиглэлээр хуульч хайж байгааг олж мэдэж болно. Ийм

тохиолдолд тухайн оюутан худалдааны чиглэлийн хичээл нэмж судалж байгаад NAFTA-д ажиллахыг хүссэн өргөдлөө гаргаж бөлдог.

Оюутнууд улирал бүр ямар хичээл авахаа өөрсдөө сонгодог. Хичээлүүдээ сонгохын өмнө кариэр сервисийнхны мэдээлэл зөвлөлгөөг авч чадвал ямар компаниудад эрэлттэй хүн бөлохыгоо мэдэх бөломжтой байдаг. Ялангуяа зээлээр сурч байгаа оюутнууд сургууль төгсөнгүүтээ ажилтай болж монгөө төлж эхлэх хэрэгтэй байх тул карьер сервисийнхэн зээлээр сурч байгаа оюутнуудад онцгой анхаарал хандуулж зөвлөгөөгөөр хангадаг. Оюугнууд хичээл дундуураа ярилцлагад орох, сургуулиа дуусгалгүй ажилд орох буюу компани байгуулах, сургуулиа төгсөхдөө компани байгуулаад гарах зэрэгг кариэр сервисийнхэн баярладаг.

Гэхдээ ямар ч нөхцөлд кариэр сервисийнхэн оюутанд хүчээр тулгахгүй. Тэдний үйлчилгээг авах уу, эс авах уу гэдэг нь цэвэр оюутны өөрийнх нь шийдэл. Учир нь төгсөөд ажилтай болох уу, эс болөх уу гэдэг нь хувь хүний өөрийнх нь хэрэг гэж үзнэ. Гэхдээ л сургуулиуд төгсөгч болгоноо ажилтай байлгахын төлөө сая сая доллар зарцуулж өндөр мэргэжлийн баг бүрдүүлж кариэр сервис ажиллуулдаг болөхоор зөвхөн оюутнуудад л үнэгүй өлдох тэр үйлчилгээг эртнээс мэдэж, түүгээр үйлчлүүлэх хэрэгтэй. Тэдний үйлчилгээний хүрээ зөвхөн Америкаар хязгаарлагддаггүй учир залууст хаана нэгтээ, хэзээ нэгэн цагт хэрэг болох мэдээлэл тэнд үргэлж байдаг.

Кариэр сервисийнхны ажлыг дүгнэдэг хамгийн гол үзүүлэлт нь төгсөгчдийн хэдэн хувь нь сургууль төгсөөд ажилтай болов гэдэг тоо. Дэлхийн шилдэг сургуулиудад төгсөгчдийн ажил олох хувь хэмжээ 95-100 хувь. Энэ үзүүлэлтээ хэвээр хадгалахын төлөө тэд зуу зуун жилийн турш өрсөлдөцгөөж байна.

Шинжлэх ухааны нийтлэлч, судлаачид, шагналтнууд

сургуульд оноо нэмнэ: Йелийн их сургуулийн химийн профессор Сидней Алтман 1986 онд Нобелийн шагнал авчээ. Алтманы гэргий Анн орон нутгийн улс төрд идэвхитэй оролцоно. Сидней, Анн нарын гэр сургуулийн хотхонтой хил залган байрлах бөгөөд манай дотуур байрнаас хоёрхон минутын зайд орших. Анн халуун цай, кофегоор үйлчилж байх зуур Сидней нэгэн томоохон альбомоо үзүүлэв. Нобелийн шагналтан хүнд ирдэг бүх л урилга, оролцсон арга хэмжээний зургууд, хэвлэлээр гарсан материалууд тэнд дүүрэн.

Сидней Алтман өөрийн гаргасан нээлтээрээ одоогийн биохими, эмийн үйлдвэрүүдийн асар олон тэрбум долларын бизнесийн эхийг тавьж огсон биологийн шинжлэх ухааны шинэ үеийн хувьсгалд оролцжээ. Биотехнологи гэдэг том мөнгөний “ямар ч үнэргүй” салбар байсныг сүүлийн хориод жилийн турш гарсан шинэ нээлт, бүтээлүүд бүрэн өөрчилж эм, хүнсний хангамжийн асар том ажил олгогч салбарыг шинээр гаргаж ирснээр өнөөгийн америкчуудыг шинэ ажлын байраар хангасан байна. Сидней Алтман гуайн хийсэн тодорхой нээлтийг хялбар үл ойлгох боловч түүний нээлтийн үр дүнд маш олон шинэ үйлдвэрлэл бий болсон нь Нобелийн шагналын хорооны анхаарлыг татсан тухай ярианаас нь ойлгож авав. Сидней гуай оюутнуудад лекц уншихдаа Нобелийн шагналтан гэдгээрээ гайхуулаад байхгүй ч, Йелийн их сургууль Сидней Алтман хэмээх багштай гэдгээрээ харин үргэлж бахархана. Сидней гуай Йелийн их сургуульд насан туршдаа ажиллах эрхтэй олон багш нарын нэг. Тэр хүн тэтгэвэрт гарах, өөрөө хүсэх үедээ л Йелээс гарна уу гэхээс Йель түүнийг халах боломж асар бага аж.

Алтман гуай шиг шагналтнууд Йель, Стэнфорд, Харвард гээд алдартай сургуулиудад маш олноороо бий. Судалгаа, нийтлэлүүд, номыг он удаан жилийн хөдөлмөрөөр бүтээдэг, тэр хэмжээгээр бүтээлүүд нь шагналт бүтээл болох магадлал өндөр байдаг учир судлаач багш нартай байхын тулд багш нарыг насан

туршид нь ажиллуулах тогтолцоог Америкийн их дээд сургуулиуд нэвтрүүлдэг байна. Хэн нэг багш ямар нэг сургуульд насан турш ажиллах эрхтэй болохын тулд сургуульд ажиллах эхний таван жилдээ судалгаа хийх, бүтээл гаргах, ном бичих зэргээр өөрийн үнэ цэнийг батлах ёстой болдог. Ийм эхний сорилтын үе дээрээ байгаа залуу багш нарын цалин бага, зав муу, оюутнуудтайгаа уралдан номын санд сууж судалгаа хийдэг. Харин хийсэн бүтээсэн нь олонд танигдсан ахмад багш нар энд тэнд урилгаар лекц яриа их хийнэ. Насан туршийн гэрээтэй болчихсон багш нар их сургуулиас ажлаас халагдах хоёр гуравхан шалтгаан байдаг нь оюутантай хайр сэтгэлийн холбоо үүсгэх, бусдын бүтээлийг зөвшөөрөлгүй хуулбарлах, гэмт хэрэг хийх гэсэн ийм л хэдхэн үндэслэл байх жишээтэй. Үүнээс бусад тохиолдолд багш ажлаас халагдана гэдэг ойлголт бараг огт байхгүй.

Гэвч зарим багш нар бүтээл туурвихаасаа илүү оюутандаа хамаг цагаа зарцуулахад анхаардаг. Ийм багш нарт оюутнууд өндөр оноо тавьж тэр хэмжээгээр багш нарын цалин үнэлгээ нэмэгддэг. Заах арга сайтай багш, сайн нийтлэлч, судлаач багш хоёрын аль аль нь сургуулийн үнэ цэнэтэй хөрөнгө юм. Тэдний хүчээр л сургууль олон жилийнхээ нэр хүнд, яс баганыг босгож, өрсөлдөх чадвараа хадгалж байдаг.

Америк филантропи байхгүй бол Америк сургууль байхгүй: Сүүлийн хагас зуун жилд Ази, Европын орнууд оюутнуудаа Америкийн сургуульд алдаж байгаадаа ихэд санаа зовох болжээ. Америкийн сургуулиуд илүү орчин үеийн том лабораториудтай, илүү тансаг биеийн тамирын орчинтой, илүү их хөгжим, уран зохиолын хөтөлбөрүүдтэй, гадаадад дадлага хийх боломж мөнгө ихтэй, төгсөөд ажлын байраар илүү сайн хангагдаж байгаа, шинэ бүтээл болон нээлт хийх бололцоо ихтэй зэрэг маш олон шалтгаанаар залуус Америкт сурахыг илүүд үздэг болжээ. Герман зэрэг орнуудад төрөөс их дээд сургуулийн

төлбөрийг даасаар байхад л өөрийн мөнгөөрөө Америкт суралцах гэж тэмүүлсээр байна.

Америкийн сургуулиудыг төрөөс санхүүжилттэй Европын сургуулиудаас илүү хэмжээнд хүргэж байгаа мөнгөний гол эх үүсвэр нь Америк маягийн филантропи байх аж. Филантропи гэдэг нь "хүн төрөлхтөнийг хайрлах" гэсэн утгатай грек үг бөгөөд орчин үеийн англи хэлэнд "тодорхой сайн үйлсэд зориулж хандив, дэмжлэг өгөх" гэсэн утгаар хэрэглэдэг.

Боловсролын салбарт, Америк маягийн филантропийн бүхэл бүтэн соёл төлөвшсөн байх нь мэдрэгддэг. Нэгдүгээрт, америк сургуулиудад томоохон хөрөнгөлөг хувь хүмүүс, гэр бүлүүд тууштай хандивлагч болж байдаг. Мөн бага багаар жилд жилд тогтмол хандив өгдөг, эсвэл нэг удаагийн хандивын арга хэмжээнд хувь оруулдаг дундаж болон түүнээс дээш орлоготой хүмүүс гэж бий. Цаашилбал төгсөгчид, сургуультай холбоотой бусад хүмүүс сургуулиас зохион байгуулж байгаа хандивын арга хэмжээнд нэмрээ оруулна. Хандивлагч нар бүтээн босголтод зориулж мөнгө өгсөнийг хүндэтгэж тэдний нэрээр байшин барилга, зам, гүүр, ширээ сандалыг хүртэл нэрлэнэ.

Хамгийн үнэнч хандивлагч нар сургуульдаа өөрийн хөрөнгийг өвлүүлж үлдээсэн байдаг. Чухамхүү америкийн анхны алдартай филантропистууд нь америкийн аж үйлдвэрийн хувьсгалын үр дүнд хөрөнгөжсөн Карнеги, Форд, Рокефеллер зэрэг арав гаруй саятан, тэрбумтанууд бөгөөд тэд Нью-Йоркийн Метрополитен музей, Байгалийн түүхийн музей зэргийг анх үүсгэн байгуулж, хамтарч санхүүжүүлсэн байдаг.

Сургууль, музей, номын сан зэрэг ашгийн бус байгууллагуудын филантропистуудаас овлон авсан хөрөнгийг эндовмент (endowment) гэнэ. Өв хөрөнгийнхөө тодорхой хувийг, эсвэл түүний хүүг жил жилд зарцуулах эрхийг өв залгамжлагч болох сургууль, байгууллага эдэлнэ. Жишээлбэл өвлөж авсан хөрөнгийнхөө хэмжээгээр Харвардын их сургууль дэлхийд

номер нэг байх бөгөөд өв хөрөнгөөрөө хоёр, гуравдугаарт орох Стэнфорд, Йелийн их сургуулийн endowment нийлээд ч Харвардынхаас арай бага.

Өв хөрөнгө нь юу ч байж болдог. Мөнгө, газар, байр байшин, номын сан, патент, уран зураг, түүх дурсгалын үнэ цэнэтэй хувийн эд хэрэглэл гээд сургуульд төрөл бүрийн өв үлдээсэн байдаг. Нэгэнт олон төрлийн хөронгийн менежмент өөр өөр, тэдгээрийг сургуулийн идэвхитэй орлого болгон эргэлдүүлэн, ашиглахад бизнесийн ур чадвар шаардагдах учир сургуулиуд өв хөрөнгийн газрыг байгуулдаг. Йелийн их сургуулийн ийм алба л гэхэд 18.0 тэрбум долларын өв хөрөнгийг өдгөө захиран зарцуулж байна. Мөн Йель хэмээх нэрийг энэ сургууль томоохон өв үлдээсэн хандивлагчийнхаа дурсгалд зориулан авчээ.

Стэнфордын их сурууль гэхэд л Стэнфордынх гэсэн нэг гэр бүлийн өв хөрөнгө дээр байгуулагдсан. Лилиан Стэнфорд бол Калифорнийн бизнесмэн байсан бөгөөд АНУ-ыг хөндлөн гулд туулсан төмөр замыг тавьсан хоёр компаний нэг болох Вестерн Пасификийн эзэн. Калифорниос Юта хүртэлх уулархаг бартааг санхүүгийн эрсдэл хийж зориглон туулж төмөр зам тавьснаар Стэнфорд асар уудам газрыг төроөс төлбөр болгон авчээ. Авсан газрынхаа ихэнхийг зарж, банкны зээлээ төлөн атаархмаар баян болж чадсан ч төрсөн ганц хүү нь нас баржээ. Хүүдээ зориулан үлдээх гэж байсан өв хөрөнгөорөө тэрбээр Стэнфордын их сургуулийг байгуулан сургуульдаа өргөн уудам газрыг өвлүүлэн үлдээжээ. Одоо ч Стэнфордын өйр хавийн хотуудын олон байгууллагууд Стэнфордод газрын түрээс төлж, санхүүжүүлж байдаг.

Ийм өв хөрөнгөгүйгээр Америкийн томоохон сургуулиудын санхүүг өнөөдөр төсөөлөхийн аргагүй бөгөөд өв үлдээх соёл орчин үед ч үргэлжилсээр байна.

Стэнфордын орчин үеийн томөохон хандивлагчдын нэг

нь ноён Бингийн гэр бүл юм. Харвард, Стэнфордод суралцаж эмч болсон ноён Петер Бинг, түүний гэргий Хелен Бинг нар Стэнфордын их сургуулийн үнэнч хандивлагч нарын жагсаалтыг одоо тэргүүлж явна. Саяхан Стэнфордын их сургууль XXI зуунд гарч байгаа соёл иргэншил, эрүүл мэнд, эдийн засаг, технологийн тулгамдсан асуудлуудыг шийдвэрлэхэд тэргүүлэх үүрэгтэйгээр оролцох залуусыг бэлтгэх шинэ зорилго тавьж, түүнийгээ Стэнфорд Челленж хөтөлбөр гэж нэрлэжээ. Таван тэрбум долларын өртөгтэй энэ хөтөлбөр 2006 онд олон нийтэд зарлагдахдаа тал хөрөнгөө олоод байв. Хандивлагчдын тэргүүнд ноён Петер Бинг байх ба тийм туушгай хөрөнгө оруулагч, хандивлагч байхгүй бол Стэнфорд том хөтөлбөрийг санхүүжүүлж чадахгүй нь мэдээж билээ. Харин Стэнфорд Челленжийн үр дүн нь илүү их тэтгэлэг, илүү орчин үеийн лаборатори, сайн чадалтай багш сургагч гэх зэрэг хэлбэрээр залууст шууд тусч эхлэх ёстой юм.

Боловсрол, эрүүл мэнд, соёл, хүний эрхийн салбарт үлдээж байгаа америкчуудын өв хөрөнгө татвараас чөлөөлогдож байдаг учир сургуулиуд авч үлдсэн хөрөнгөө залуусын ирээдүйд зарцуулж, тэр хэмжээгээрээ америкийн сургуулиуд дэлхийд тэргүүлсээр байна.

# ЭДИЙН ЗАСГИЙН ХӨШҮҮРЭГ ДОР

Америк орон тэр чигээрээ нэгэн үлгэрт итгэдэг. Энэ нь америкт хүн шударгаар амьдарч чадвал ямар ч ядуу хүн баяжиж, алдар нэрэнд хүрч болдог гэдэг итгэл. Үүнийгээ тэд Америк мөрөөдөл гэдэг. Америк мөрөөдөлд хүрсэн хүмүүсийг тэд захаас аваад нэрлэнэ: Уолт Дисней, Марк Твен, Мадонна, Билл Гейтс гээд л америк мөрөөдлийн үлгэр эцэс тогсголгүй. Мөнгө гэдэг энд бүхний нүдэн дээр өсч байдаг. Хэний ч таньдаггүй байсан эр долоо хоногийн догор саятан болж байгааг бас энд харж болдог. Гэвч долоо хоногт саятан болохын өмнө тэр хүн долоон жил, магадгүй түүнээс ч удаан уйгагүй хөдөлмөрлөсөн байдаг. Үүнийг нь америкчууд дуртайяа уудлан бичих бөгөөд хэн ч хэзээ ч амжилтад хүрч болох хаалга байнга харагдаастай, нээлттэй байдаг ийм орчин юм. Тиймээс ч тэд “Чи ухаантай юм бол яагаад ядуу байгаа юм бэ” гэсэн гуниглуулам гашуун үгийг зохиосон байдаг.

Америкийн амжилт болгоны ард нуугдаж байдаг тэр үлгэрийн баатруудыг аймшгийн дүр болголгүйгээр зөв замаар зөөлөн залахад тусладаг нэгэн үл үзэгдэгч командлагч ажиллана. Тэр нь гартаа бороохой бариагүй, амандаа шүгэл үлээгээгүй, дүрэмт хувцас омсоогүй, тамга далайгаагүй нэгэн эрхэм байх бөгөөд түүнийг эдийн засгийн хөшүүрэг гэх бөлгөө. Эдийн засгийн хөшүүргийн үр дүнд америк үлгэрийн дүр болох залуус анхнаасаа хичээл сурлагадаа хичээж, эрүүл энх байж, хууль дүрмээ сахиж, авсан мөнгөө хугацаандаа буцаан төлж, нэг үгээр сайн дүр болон төловшинө.

Ингээд америк маягийн гурван хөшүүргийн тухай энд дурдая.

Татвар ба оюутны хотхон: Америкчууд Холбооны улсын, муж улсын, орон нутгийн гэсэн гурван шатны татвар төлдөг. Эдгээр гурван татварын тогтолцоо хүний үйл ажиллагааг янз бүрийн хэлбэрээр чиглүүлнэ. Холбооны татвар нь бизнесийн болон иргэний жилийн орлогоос хуулийн дагуу тооцож, жилээр юм уу улиралаар авдаг орлогын албан татвар юм. Муж улсын татвар нь бараа, үйлчилгээ худалдан авахад төлдөг худалдааны татвар, нэмүү өртгийн татвар болон муж улсын орлогын албан татвараас бүрддэг. Дээрх хоёр татварыг стипендтэй сурч байгаа юм уу ажил хийж байгаа оюутан ямар нэгэн байдлаар заавал төлж байдаг.

Харин байгууллага, хүмүүсийн ирээдүйд чиглэсэн стратегийн шийдвэр гаргахад хамгийн чухал нь буюу хүний хаана амьдрах, суурьшихыг шийддэг татвар нь орон нутгийн татвар байдаг юм байна. Энэ татварын тогтолцоо яаж үйлчилдэг нь оюутны хотхоны амьдралаас тийм ч тодорхой харагдахгүй. Иймээс нутгийн улс төрчөөс үүнийг сонирхсон юм.

Коннектикут мужийн Хамден хотын орон нутгийн татварын тогтолцоотой танилцахад минь Йелийн Их Сургуулийн багш Сидней Алтман гуайн гэргий Хамден хотын зөвлөлийн гишүүн (манайхаар бол иргэдийн төлөөлөгчдийн хурлын төлөөлөгч) Анн Алтман хөтөч болж өгөв. Хот хотын татварын тогтолцоо ялимгүй ялгаатай байдаг ч үндсэн зарчим нь ижил байдаг тухай хотын татварын албаны дарга танилцууллаа. Хот жил бүр төсвийн зарлагаа эхлээд тооцдог юм байна. Цагдаа, галын алба, хотын үйлчилгээ цэвэрлэгээ зам засварын ажил, бага дунд ахлах сургуулиуд, эмнэлэг, засаг захиргааны зардал гээд хотыг төрийн үйлчилгээгээр хангах зардлыг эхлээд төлөвлодог ажээ. Нийт зардлын хэмжээнээс боловсролд төрөөс (муж улсаас болон холбооны улсаас) оруулж байгаа хөрөнгө оруулалтыг хасаад хотын жилийн төсвийн зардлыг тооцож гаргадаг аж.

Ингэсний дараа орлого хэсгээ төлөвлөж эхэлдэг байна. Хотын орлого хотын оршин суугч иргэд, хотод бизнесийн үйл ажиллагаа явуулж байгаа байгууллага, аж ахуйн нэгжийн хөрөнгийн татвараас бүтдэг байна.

Хөрөнгийн татварыг үл хөдлөх хөрөнгийн татвар, бизнесийн тоног тохөөрөмж, тавилгын татвар, хувийн хөрөнгийн (машин гэх мэт) татвар гэж ангилж авах аж. Хамгийн гол, найдвартай татварын эх үүсвэр нь хөрөнгийн татвар. Хөрөнгийн үнэлгээний газар нь хотын захиргаандаа байх бөгөөд тэр байгууллагын үнэлснээр хотын нийт үл хөдлөх хөрөнгө болон бизнесийн, хувийн татвар ногдох хөрөнгийн хэмжээг эхлээд гаргана. Жишээлбэл Сидней, Анн Алтман нарын байшинг бид хотын захиргааны хөрөнгийн үнэлгээний албаны өрөөнд байгаа нийтийн хэрэгцээний компьютерээс шүүж үзлээ. Тэдний байшингийн хаягийг оруулангуут байшингийн зураг, 2006 оны зах зээлийн үнэ ханш, байшингийн байдлын тухай мэдээлэл нь гарч ирж байна. Алтманых 300 мянган долларын үнэтэй байшинд сууж байгаа ажээ. Хөрөнгийн үнэлгээ нь энэ мэтээр ажлаа нийтэд ил тод явуулах бөгөөд энэ нь татвараа шударгаар тогтоож байгаагийнх нь баталгаа болдог.

Хөрөнгийн үнэлгээний газраас хөрөнгийн жагсаалт хэмээх зузаан номыг хоёр хувь хэвлэн гаргаж татварын хэмжээг жигд тогтоох индексийг хотын хуралд санал болгодог юм байна. Хотын зөвлөл энэ мэдээллийг үндэслэж, жилийн татварын суурь коэффициентийг баталдаг аж. Жишээлбэл, энэ оны Хамден хотын хөрөнгийн татварын суурь нь 2.7 гэсэн коэффициент байв. Энэ нь мянган доллар тутмын үл хөдлөх хөрөнгөд 2.7 долларын татвар төлно гэсэн үг. Гэхдээ татвар тооцох хөрөнгийн үнэ нь зах зээлийн үнийн далан хувьд байхаар тооцно. Анн Алтманых энэ жил байшиндаа 567 долларын үл хөдлөх хөрөнгийн татвар төлжээ. Мөн машины татвар, компьютерийн татварыг хотдоо төлсөн аж. Ер нь хотын оршин суугчид ямар хөрөнгөтэй байна,

татвараа төлсөн үү, ямар ямар үл хөдлөх хөрөнгийн лиценз олгогдов, ямар ямар худалдах худалдан авах гэрээ хийгдэв гэх мэт мэдээлэл нь хотын клеркийн газрын нээлттэй мэдээллийн сангийн тавиуриудад байх ажээ. Энэ бүх мэдээллийг татвар төлөгчид дуртай үедээ шалгах эрхтэй бөгөөд энэ эрхийг тэдэнд мэдээллийн эрх чөлөөний тухай хуулиар олгосон байна.

Харин татвар төлөгч биш бол яах вэ? Мэдээж, бас л чөлөөтэй мэдээлэл авах эрхтэй. Гадаадын оюутнууд бид ч тэндээс хүссэн мэдээллээ авах эрхтэй. Их дээд сургуулиуд оршин байгаа хотдоо үл хөдлох хөронгийн болон бусад хөрөнгийн татвар төлдөггүй. Ашгийн төлөө бус бүх байгууллага хорөнгийн татвараас чөлөөлогддөг нийтлэг хуульд тэд захирагддаг. Иймээс ч их сургуулиуд олон тансаг байртай, оюутны бүхэл бүтэн хотхонтой байж чаддаг. Гэвч энэ нь их сургуулиудыг ёс зүйн үүрэг хариуцлага хүлээх, хотдоо өөр хэлбэрээр туслахаас оөр аргагүй болгодог.

Тухайлбал, оюутны хөтхоны хажууханд ямар нэг айл өвөг эцгийнхээ үнэтэй байшинд амьдарч байгаад ажилгүй болж татвараа дийлэхгүйд хүрлээ гэхэд тэд байшингаа зараад нүүхэд хүрнэ. Харин ажилгүй бөлсон залуу дэргэдээ байгаа сургуулийн оройн цагаар орон нутгийн иргэдэд зориулж хийдэг хичээлд хамрагдаж чадвал шинээр ажил олоход нь тусалж өвог эцгийнхээ байрыг хадгалж үлдэхэд нь нэмэр болдог аж. Ийм ч учраас орон нутгийн иргэдэд шинэчлэгдэж байгаа зах зээлд эрэлт хэрэгцээтэй мэдээллийг өгөх, тэдэнд үнэгүй сургалт явуулах, түр болон тогтмол ажилд орон нутгийнхныг хөлслөн ажиллуулах нь сургуулиудын хийх ёстой зүйлсийн нэг болдог.

Йелийн их сургууль Кембрижийн стилийн цайз мэт тансаг байшингуудтай, Коннектикутын хамгийн ядуу хот Нью-Хэвений нэг хэсэгт байрладаг. Нью Хэвен хотын хорооллууд Йелийн хотхоны хэсэг, хөтын төв хэсэг ба ядуу хэсэг гэж илт хуваагдана. Йелийн их сургууль элит орчинтой, элит бэлтгэдэг,

ядуусаас хол хөндий тусдаа "амьдралтай" гэж олон жил шүүмжлүүлжээ. Харин сүүлийн таван жил Йель хөрш хоттойгоо ойртож ажиллах зорилго тавьж олон хүнийг ажилд оруулж, олон хөршүүддээ сургалт явуулж, хөршүүдийнхээ хүүхдүүдийг чанартай багш, сургагчаар хангаж идэвхитэй ажиллахыг оролдож байна. Гэсэн ч яг татварын орлого тооцоод ирэхэд Йель юу ч төлөхгүй нь тодорхой учир хот Йелээс илүү ихийг хотдоо зориулаач гэж хүсдэг байна. Үүний дагуу Йель өөрийнхөө хөрөнгө оруулалтын түүхэнд анх удаа ажилчдын хороололд буюу өөрийнхөө хотхоноос гадуур байшин барьж хотдоо "уусч" эхлэх алхам хийжээ. Одоо Нью Хэвений хуучин зэвсгийн үйлдвэр байсан ядуухан хороололд Йелийн хөронго оруулалтаар цоо шинэ цагдаагийн үйлчилгээний барилга баригдаж байна. Орчиндоо тохилог цагдаагийн үйлчилгээтэй болох гэж байгаа хотын оршин суугчид ч баяртай, Йелийн гэрээт цагдаагийн буянаар хотын цагдаагийн төсөв хэмнэгдэж байгаад хотын захиргаа ч баяртай байна.

Татвар төлдөггүй гэдгээрээ ямар ч их дээд сургууль гайхуулдаггүй. Харин ч түүнийгээ сургуулиа танилцуулах бүртээ нэлээд гэмшингүй хэлдэг. "Бид татвар төлдөггүй учир хотдоо их зүйл өгох ёстой. Та нар хотын оршин суугчид, байгууллагууд, сургууль, цэцэрлэг гээд хүссэн болгонд нь бололцоогоороо хүрч мэдээлэл өгч тусалж байгаарай" гэж багш нар оюутнуудаа захидаг. "Бид нар орчныхоо хотуудад мэддэг чаддаг бүхнээрээ туслах ёстой шүү" гэж багш нар давтах дуртай.

Татварын хөшүүргээс их сургуульд орж ирдэг нэгэн том ашиг бий. Бизнесийнхэн барьсан барилга, худалдан авсан тоног төхөөрөмж бүртээ татвар төлдөг учир энэ зардлаа хэмнэх зорилгоор их сургуулиудад хоронгө оруулдаг. Өөрөөр хэлбэл тэд шинэ бүтээгдэхүүн гаргахад шаардагдах удаан хугацааны туршилт, судалгааг хямд ортгөөр хийхийн тулд их дээд сургуулиудад судалгааны санхүүжилт өгдөг юм. Их дээд

сургуулиудын байр, лаборатори, тэнд худалдан авсан тоног төхөөрөмж бүгд татвараас чөлөөлөгдөх учир, бас оюутанд өндөр цалин өгөх шаардлагагүй учир их сургуулийн судалгааг санхүүжүүлж, тухайн их сургуультай шинэ бүтээл хамтран өмчлөх нь компаниудад эрсдэлгүй, оюутнуудад ч ашигтай байдаг. Оюутнууд нэгнээсээ "Чи ямар байгууллага, компаний судалгаан дээр ажиллаж байна?" гэж асуух нь энгийн зүйл. Тэд "Боинг", "НАСА", "Проктер энд Гэмбл", "Женерал Моторс" гэх мэт хариулдаг. Судалгааны багт орохын тулд ямар нэг зүйлд шинэ өнцгөөс асуулт тавьж, хариултын таамаглал дэвшүүлж чадсан байх ёстой ба асуултынхаа хариуг олох, таамаглалаа батлах буюу үгүйсгэх боломжийг судалгааны санхүүжилтээр олгодог. Нэгэнт санхүүжилтээ олсон, судалгааны багт орсон оюутанд шинэлэг хандлага, нээлт хийх ховор боломж бий болно.

Эрүүл мэндийн болон автомашины даатгал: АНУ-д оюутан болсноор та бид эрүүл мэндийн тогтолцооны огт өөр орчинд орж ирдэг. Монголд болон Европын орнуудад байдаг эрүүл мэндийн нийтлэг даатгалын тогтолцоо энд байхгүй. Энд ийм тогтолцоотой болохын төлөө Ардчилсан намынхан нь олон жил тэмцэж байгаа авч одоо болтол тэр тогтолцооны эсрэг лобби хүчтэй хэвээр байна. Иймээс Америкт сурахаар ирсэн хүмүүс америкийн одоогийн тогтолцоог ойлгож зохицохоос өөр зам байхгүй.

Юуны өмнө сургуулиас оюутнуудад даатгалын үйлчилгээг санал болгодог. Энэ үйлчилгээг авах нь удаан хугацаандаа ашигтай байдаг. Яагаад гэвэл сургууль олон оюутныг тухайн даатгалын үйлчилгээнд хамруулсныхаа үр дүнд наймаалцах эрх мэдэлтэй болдог. Хэрэв даатгалын компани буруу мөнгө нэхэмжилбэл чи сургуулийнхаа наймаалцах эрх мэдлийг ашиглаж, даатгалын компаний эсрэг мэдүүлэг гаргаж амжилтад хүрч болно. Сургуулиас санал болгоогүй даатгалд

хамрагдвал ганцаардана. Ингэснээр даатгалын компани илүү мөнгө нэхэмжлэх зэрэгт ялагч болж чаддагүй.

Монголынхоос арай өөрөөр үйлчилдэг бас нэг даатгалын тогтолцоо нь автомашины болон ослын даатгал. Жолооны үнэмлэх авснаар олон оюутан түрээсийн машин унаж, мөн хувьдаа машин авдаг. Оюутны хотхонд хямд үнэтэй машин зарах бизнес элбэг. Машин авахад хямд харагдавч түүнийг дагаад заавал даатгалд хамрагдах үүрэг хариуцлага ноогдоно. Ингээд шинэхэн оюутан ослын болон автомашины даатгалын үйлчилгээнд бүртгүүлж анхны мөнгөө төлснөөр АНУ даяар сүлжээтэй цагдаа-даатгалын хамтарсан “хар дансанд” нэгмөсөн орж авдаг.

Машинаа буруу газар зогсоох, хурд хэтрүүлэх, дүрэм зөрчих болгонд цагдаагаас тикет гэж нэрлэдэг торгуулийн хуудсыг бичиж машинд үлдээсэн байдаг. Жишээлэхэд, Стэнфордын эмнэлэгт хүүгээ үзүүлэхэд нэг цагийн зогсоолын мөнгө төлөөд, эмнэлэгээсээ арван минут хоцороод гарч ирэхэд машинд маань гучин долларын торгуулийн хуудас наасан байх жишээтэй. Энэ мөнгийг тийм данс руу төлнө үү гэсэн дансны дугаар тэнд харагдана. “Хэрэв та үүнийг зөвшөөрөхгүй бол замын цагдаагийн шүүхэд хандаж болно” гэж бас эрхийг минь тэнд дурджээ. Би гучин доллар төлөхгүйн тулд хотынхоо цагдаагийн шүүхэд хорин дөрвөн цагийн дотор гомдол гаргах эрхтэй, түүний мөрөөр тэд долоо хоногийн дотор шийдвэрлэх ёстой юм байна. Гэвч би арван минут хоцорсон нь үнэн болохоор чекээ бичээд дугтуйлаад цагдаа руу илгээлээ. Ингэхгүй бол яана гээч?

Торгуулийн мөнгөө хугацаандаа төлөөгүй бол таны машины дугаар, таны нэр (даатгуулагчийн нэр) цагдаагийн хар дансанд орно. Ингэснээр цагдаа таныг хаа ч зогсоох, нэмж торгох, олон торгууль хуримтлуулсны дараа машиныг хураах хүртэл арга хэмжээ авдаг. Гэвч цагдаагийн арга хэмжээ хамгийн хатуу нь биш. Дараа сарын даатгалын мөнгө тушаах цаг ирэхэд

чигуу шийтгэл нь жинхэнээрээ нөгдох бөлдог.

Даатгалын компаниуд жолоочийн ослын даатгалыг сар бүр шинэчлэхдээ цагдаагийн мэдээллийг үндэслэдэг байна. Зөрчил ихтэй жолооч эрсдэл ихтэй даатгуулагчид тооцогдоно. Тиймээс хурд хэтрүүлсэн, дүрэм зөрчсөн жөлоочийн ослын болон автомашины даатгалыг нэмэгдүүлнэ, зогсоолын торгууль авсан жөлоочийн автомашины даатгалын хэмжээг бас нэмнэ. Сар бүр (заримдаа улирал бүр) төлдөг даатгалын мөнгө нэмэгдээд ирэхээр танд дүрмээ баримтлах, эсвэл машинаасаа салж амрах гэсэн сонголт үлдэнэ. Ихэнх хүмүүс дүрмээ баримтлана. Иймээс ч америкийн хот доторхи замын хөдөлгөөн манайхаас хамаагүй түгжрүүр багатай байдаг.

Даатгалынхаа төлбөрийг яваандаа бууруулахын тулд, эсвэл ядахдаа анхныхаа хэмжээнд хүргэхийн тулд аюулгүй байдлаа удаан хадгалах хэрэгтэй бөлдог. Бас урьд өмнө гаргасан зөрчлөө "цайруулах" үйлчилгээ гэж бий. Тэр нь цагдаагийнхны зохирдаж явуулдаг жолөөны аюулгүй байдлын хичээл юм. Та мөнгө төлж, замын хөдөлгөөний аюулгүй байдлын хичээлд тодорхой цагийн турш хамрагдвал цагдаагийнхан таны замын хөдөлгөөний зөрчлийн тухай мэдээллийг "хар данснаасаа" устгаж өгдөг. Ингэж "цагаан данстай" болсноор даатгалын компаниуд танаас илүү их мөнгө авах албан ёсны үндэслэл байхгүй болно. Нэгэнт ийм аргаар нэрээ олж авсан бөл дахин түүнийгээ сэвтүүлэхгүй байхыгаа өөрөө л хичээх учиртай.

Сайн сураач гэж хэн ч шаардахгүй: Дунд сургуульд байхад багш нар хүүхдүүдийг хичээлээ хийгээч гэж хоолөйгөө өвдтөл гуйдагсан. Ийм байдал Америкийн дунд сургуулиудад ч давтагддаг. Харин Монголдоо их дээд сургуульд өрмөгц энэ гуйлт ор мөргүй алга болж залуус өөрсдийгөө том болсонд тооцож эхэлдэг. Америкийн их сургуульд ирэхэд ч бас л энэ байдал давтагдах бөгөөд багш нар чамайг хичээлээ сайн хийгээч

гэж огт шаардахгүй, бүр тэр талаар огт үг дуугарахгүй байгааг анзаарах болно. Гэхдээ энэ амарлингүй багш нар огт шаардлага тавьдаггүй гэвэл бас худлаа. Тэд улиралын эхэнд оюутан нэг бүрт силлибус хэмээх ганц хуудас цаас тараах богөөд энэ хуудаст тэдний бүх шаардлага багтдаг.

Силлибуст бичсэн үг үсэг бүхэн түрийвч дэх мөнгөтэй шуудхолбоотой. Жишээлбэл, олон улсын харилцааны семинарын хичээлийн силлибусыг хартал пререквизит буюу урьдчилан мэдсэн байвал зохих хичээлийн дугаарыг тэнд эхний огүүлбэрт дурдсан байх аж. Өөрөөр хэлбэл тэнд олон улсын харилцааны бакалаврын зэргийн лекцийн дугаарыг бичжээ. Уг лекцийг би нэгэнт дүүргээгүй учир тэр лекцийг нохөж унших хэрэгтэй болж хичээлийнх нь дугаарын дагуу номын жагсаалтыг гаргаж авлаа. Ингээд дор хаяж нэг том сурах бичиг, бас бус нийтлэлүүдийн товхимолыг худалдаж авах болов. Энэ нь жинхэнэ семинарынхаа номыг авахаас гадна гарч байгаа зардал юм.

Силлибус дээрх бас нэг чухлаас чухал заалт бол гэрийн даалгаварын тухай хэсэг. Тэнд багш "Энэ семинарт оролцогсод долоо хоног бүрийн лхагва гаригийн оройн таван цаг гэхэд интернэтээр даалгавараа явуулсан байх ёстой ба долоо хоногийн даалгаварын дүнг дараа долоо хоногийн даваа гаригийн семинар дээр тараана." гэх мэт тодорхой заана. Даалгаварынхаа цагаас хоцорч илгээсэн бол түүнд дүн тавихгүй, багш даалгаварыг нээж унших ч үгүй, "0" гэсэн оноо аваад л онгөрнө.

Дараагийн, туйлаас анхааралтай унших ёстой хэсэг нь дүнгийн систем байдаг. Хичээл бүрийн онцлог, багшийн заах аргаас хамаараад хичээлийн дүнг оор өөрөөр тооцож тавьдаг. Зарим багш нар хичээлийн оролцоо, гэрийн даалгаварын гүйцэтгэлд бага оноо огч шалгалтын дүнгээр голлож дүгнэдэг бол зарим багш нь гэрийн даалгаварт бараг зуун хувь үндэслэж дүнгээ тавьдаг.

Нэг тал нь хэт давамгайлсан дүгнэх тогтолцоо оюуганд

товөгтэй байдал үүсгэнэ. Жишээлбэл, Стэнфордод олон улсын худалдааны хичээлээр багш дүнг гэрийн даалгавараар зуун хувь тооцож байв. Үүний муу тал нь гэвэл над шиг эхэндээ муу дүн авч (хэлний бэрхшээл, суурь ойлголтын зөрүү гээд эхний долоо хоногуудад садаа зөндөө гарна), сүүл рүүгээ сайжрах аядаж байсан оюутны дундаж дүн бага гардаг. Хэрэв гэрийн даалгавар тавин хувь, шалгалт тавин хувь байсансан бол би гэдэг хүн "А" ч гарч мэдэхээр байтал, ганц гэрийн даалгавараар дүгнэсэн учир улиралын дүн маань "С+" болж доошилж байлаа. Энэ нь Стэнфордын олон улсын бодлого судлалын хөтөлбөрийн дипломын нөхцөл болгож тавьсан "В" дундаж дүнгээс доогуур болчихож байгаа учир бусад хичээлүүд дээрээ "В+" хэмжээнээс дээгүүр дүн авч байж диплөмондоо хүрэх гэж мөн ч их гүрийж билээ.

Ер нь хүн дүнгийн хойноос хөөцолдохгүйгээр аядуу тайван байж болно л доо. Тэхдээ хангалттай мөнгөтэй бол шүү дээ. Дүнгийн хэмжээ нь кредит авахад хүрэлцээгүй, диплом олгох хэмжээнд шалгуур хангаагүй бол сургуулиа төгсгөхгүй бөгөөд дахин нэг улирал сууж нэмж хичээл судла гэсэн шаардлага гарч ирнэ. Өөрөөр хэлбэл нэг хичээл дээр авсан муу дүнгээс болж нэг бүтэн улирал нэмж амьдрах байрны мөнгө, хичээлийн толбөр, хоолны мөнгө гээд Стэнфордын орчны тооцоогоор бол арван таван мянган долларын өрөнд өөрийгөө оруулна гэсэн үг.

Иймээс сайн сурах нь багш нарыг ядраахгүйгээр хэрэгжихүйц эдийн засгийн асар том хөшүүрэгтэй байдаг.

# ЭНГИЙН ХЭРНЭЭ ТӨВӨГТЭЙ ЗАРИМ АСУУДЛААР...

Биеийн жингээ барих тухайд: Америк тарган хүмүүсийн тоогоороо дэлхийд тэргүүлж байна. Эндхийн хүмүүс жин хасахын төлөө маш их монго зарцуулдаг ч америкийн амьдралын хэмнэлд жин нэмэгдэх амархан. Өөрийн жингээ барихын тулд хэд хэдэн энгийн зүйлд анхаарах хэрэгтэй. Нэгдүгээрт, америкчууд байнга мөстэй хүйтэн ус, ундаа уудаг. Түүнийг нь бүү сур. Халуун цайгаа үргэлжлүүлэн уу. Халуун цай уудаг франц, англичууд америкчуудаас туранхай байдаг. Хоёрдугаарт, америкийн хоолны газруудад хоолны орц дэндүү их хэмжээтэй байдаг. Иймд ресторанд орсон бол хоолоо идэж дуусалгүй авч харьж байх нь дээр. Бүр илүү сайн жингээ барья гэвэл өөрөө хоолоо хийж идэх нь дээр. Гуравдугаарт, түргэн хоолны газар хооллохоо цөөл. Түргэн хоолны газрын хоол маш их тостой, хоолны амтыг хөдолгөх үнэр оруулагч химийн бодистой байдаг. Үүнээс болж хоолны зохиомол дуршил нэмэгдэж их иддэг. Дөрөвдүгээрт, Биеийн тамираар хичээллэ, байнга явган яв. Америкийн сургуулийн хотхонуудад явган явах, гүйх, дугуй уиах зам талбай хангалттай байдаг. Биеийн тамирын зориулалтын талбай, бассейн ч хангалттай олон. Үүнийг сайн ашигла.

Байрны тухайд: Эхний жилдээ сургуулиасаа олгох байранд амьдрахыг хичээ. Орон нутагтаа дасч, аюулгүй байдал, унааны асуудлаа бүрэн тосөөлсон цагтаа оюутны байрнаас гарах тухай бодож болох юм.

Хоолны тухайд: Өлөн элгэн дээрээ юу идэх ёсгүй вэ гэдгийг сайн мэдэж ав. Ходоодны хүчил ихтэй хүн (монголчууд мах их идэх тул ихэнх нь ходоодны хүчил ихтэй) өлөн элгэн дээрээ болон хөолны өмнө жимс идэх хэрэггүй. Жимсний шүүс ч уух хэрэггүй. Хүчилтэй хоолыг маш болгөөмжтөй хэрэглэ. Ходоод муудах нь оюутанд тохиолддог хамгийн түгээмэл эмгэг. Өөрийн биеийн онцлогт тохирсон зөв хөөллох дэглэмээ мэдэж ав. Америкт хоолны сонголт дэндүү их тул буруу хоөллох магадлал маш өндөр. Үүнээс болж элдэв харшил авах нь олөн. Харшлаас хамгаалах талаар Монголын зарим эмч нараас зөвлөгөө авахад гэд кальцихлорид хэмээх хориотой тариа тарихыг санал бөлгөдог. Гэвч хориотой эм тариаг аль болох хэрэглэхгүй байх нь дээр. Кальцийн бэлдмэл хэмээх өдөр тутмын нэмэгдэл тэжээл уух нь кальцихлөрид тариулснаас үйлчилгээ нь сул боловч харшилаас сэргийлэх нэгэн аюулгүй хамгаалалт болохын зэрэгцээ хөдоодны хүчил багасгаж өгдог.

Багш үл тоомсорлох тухайд: Нэг ч өюутныг багш хүн үл тоомсорлох ёсгүй. Хэрэв багш чамайг бусдаас илт гадуурхсан байдлаар харилцвал түүнийг нь ажиглаж анзаарч байгаагаа ямар нэг хэлбэрээр өйлгуул. Багш нар алдаагаа маш түргэн засах болно. Жишээлбэл багш чамайг гар өргөсөөр байтал асуухгүй өнгөрлөө гэж бодъё. Тэгвэл хоёр гараа өргөж алиал. Шавийгаа ийм байдалд оруулсан багш маш хурдан асуух бөлно. Америкийн сургуульд багшийгаа дүгнэх эрх оюутанд байх тул энэ эрхээ цаг нь болохөөр өөрийнхөөрөө эдлэнэ гэдгээ мэддэг бай.

Мэдэхгүй зүйл гарахад зөвлөгөө авах тухайд: Ихэнх сургуульд гадаадын оюутанд үйлчилдэг бүхэл бүтэн алба байдаг. Энэ албыг ашиглаж болно. Бас өөрийн хөтөлбөрийн албыг ашигла. Найз нөхөдтэй болж тэднээсээ зөвлөгөө авч

бай. Хамгийн гол нь зөвлөлгөө авахгүй удсанаас болж хохирч болохгүй.

Муу дүн авах тухайд: Авсан дүн чинь хэр зэрэгийн муу вэ гэдгийг сургуулийнхаа дүнгийн бодлогоос унш. Хэрэв дүн дипломын кредитэд тооцогдохоор хэмжээнд байвал санаа зовох зүйлгүй гэсэн үг. Хэрэв дипломын кредитэд тооцогдохгүйгээр доогуур хэмжээнд очсон бол чи точноон хэмжээний кредитийг энэ чиглэлийн өөр хичээл авч байж нөхөж олж авна гэсэн үг. Энэ нь дахин нэг улиралын хичээл нэмж авахад ч хүргэж мэднэ. Шууд утгаараа энэ нь нэмж мөнгө хэрэгтэй болж байгаа нь тэр. Бас авсан дүн чинь танд өлгосөн тэтгэлэгийн бөлзлоос доогуур болсон бол мөнгө чинь дараагийн улиралаас хасагдаж эхэлнэ гэсэн үг болно. Энэ мэт хүнд байдалд гэнэт орвол "Миний дүн шударга байж чадав уу, би заргалдвал яасан юм бэ" гэж эхлээд бод. Стэнфордод дүнгээ заргалдаж засуулах хугацаа нь дүн сүлжээн дэх оюутны дансанд орсноос хойш хорин дөрвөн цаг байдаг. Энэ хугацаанд амжиж дүнгээ заргалдаж болдог. Дүнгээ заргалдахыг хүсч байгаа тухайгаа болон яагаад дүнгээ шударга бус гэж үзэж байгаагаа сургуулийнхаа бодлоготой уялдуулан тайлбар бичиж, хөтөлбөрийнхөө удирдлагад явуул. Дүнгийн төлөө ингэж дуугарах нь өөрийнхоө толөө, оөрийнхөө мөнгөний төлөө дуугарч байгаа учраас тэнд гомдлыг маш шуурхай сонсох ёстой байдаг.

Хичээлээ ойлгохгүй тухайд: Гэрийн даалгаварт маш их унших материал өгөх нь энүүхэнд. Зарим нийтлэл материалыг хичнээн уншаад ч ойлгохгүй зүйл гарч ирдэг. Энэ тохиөлдолд учрыг нь олохгүй байгаагаа хичээл дээрээ ирээд нэрэлхэлгүй хэлж сур. Гэхдээ нийтэд нь юу ч өйлгосонгүй гэж хэлэх нь сайн биш. Харин "Яг юу хэлэх гээд байгааг нь ойлгосонгүй" гээд тэр хэсгээ жишээ татаж хэлэх хэрэгтэй. Ингэснээр нэгдүгээрт,

даалгаварт өгсөн материалыг уншсан байна, хоёрдугаарт, ойлгохыг хичээсэн байна гэсэн үнэлэлт авна. Даалгавар хийсэн оюутанд багш нар маш сайн ханддаг, америкийн сургуулийн багш нар бүр ч сайн ханддаг.

Хошигнол ойлгохгүй байх: Америкийн илтгэх урлаг, өдөр тутмын харилцаанд хошигнол маш их хэрэглэнэ. Хамгийн сайн багш, илтгэгч нар хамгийн их хошигнол хэрэглэж хичээлээ заах чиншээтэй. Анги дүүрэн оюутнууд нирхийтэл инээлдээд байдаг. Гэтэл чи хөшигнол ойлгодоггүй, ганцаараа шахуу инээлгүй үлдэх гэдэг хичнээн товогтэй. Ийм тохиолдол цөөнгүй гарна. Ингэх зүйл гарахад "Сая яагаад инээсэн бэ" гэж найз нохдөөсөө ичиж зоволгүй асууж бай. Тухайн үедээ инээлгүй өнгөрсөн ч хошин шогийн сэдвийн ард байгаа нийгэм, улс төрийн асуудлыг сонирхох нь чухал. Ингэснээрээ орчныхоо улс төр, нийн засаг, соёл, уламжлал, хүмүүсийн одөр тутам санаа зовж байгаа асуудлуудын талаар шинэ мэдээлэлтэй болно. Нийгмийн хамгийн халуун хошин шогийг өйлгохын тулд ямар нэг өдөр тутмын сонин захиалж уншиж бай. Бас мэдээллийн суваг, хошин шогийн хөтөлбөрүүд, Комеди Сентрал (Comedy Central) мэтийн хошин хотолбөрийн суваг үзэх хэрэгтэй. Бас ихэнх сургуулийн номын сангаас үнэгүй кино авч үзэж болдог. Энэ боломжийг ашиглаж америкийн сонгодог кинонууд, түүхийн баримтат кинонуудыг үзэх хэрэгтэй. Орчныхоо соёлыг танихад ийм цаг зав гаргаснаар бусадтай хамт инээх, бас өөрөө хошин шогийн мэдрэмжээ хуваалцахдаа огт бэрхшээлгүй болно.

Хууль, дүрэм зөрчих: Алс газар яваа хүн санаатай буюу санамсаргүйгээр хууль дүрэм зорчих тохиолдол гарна. Юуны өмнө Америкт хууль сахихгүй бол монгоорөө хохирно, ажилбал цаг, эрх чөлоогоө хасуулах учир дүрэм журмыг нь сайн уншсан нь өлзийтэй. Тэнд торгуулийн түмэн янзын арга,

төгтолцоо бий. Бултаж гарахын аргагүй мэт олон хууль дүрэмтэй ч бас хүн хуулийн өмнө өөрийгөө зөвтгөх бололцоо үргэлж байдаг. Үүнийг эксепшинз буюу тусгайлан авч үзэх гэж нэрлэнэ. Өөрийнхөө дүрмийн бус үйлдлийг зөвтгөх үндэслэл гаргаж чадвал дүрэм зөрчсөнийг чинь тусгайлан авч үзэж зөөллөдөг. Дүрмээс гадуур зөвшөөрөл авах, үйлдэл хийхийн тулд дүрмээ мэдэж, түүнийг яагаад зөрчихөөс өөр аргагүй болоод байгаагаа үндэслэлтэй тайлбарлаж чадах л хэрэгтэй. Үүний тулд наад зах нь тухайн хууль дүрэмд хэрэглэгддэг нэр томъёо, үг өгүүлбэрийг мэддэг байх, бас өөрийнхөө эрхийг сайн мэддэг байх хэрэгтэй бөлдөг. Харин хулгайн аргаар дүрэм зөрчвөл нэлээд хүндхэн асуудалд орж мэдэхээс гадна танд ямар ч эксепшинз гаргаж өгөхгүйд хүрнэ.

Тамхины тухайд: Олон нийтийн газарт тамхи татахыг хориглосон "Цэвэр агаарын тухай" гэдэг хууль АНУ-ын хамгийн хатуу мөрдөгддөг хуулиудын нэг. Тамхичин хүнд өрөх байх газар олдохгүй болтол нь шахан хавчсан тэмдэгүүд энд тэндгүй дүүрэн. Ялангуяа сургуулийн хотхоны орчинд тамхины өрөө гэж байхгүй. Гадаа зогсон тамхи уугиулж байгаа цөөн хэдэн охид хөвгүүд нийгмийн хамгийн доод давхрагынхан адил шоовдор харагдцагаадаг. "Манай Америкт хүнийг арьс өнгө, нас хүйс, шашин шүтлэг, итгэл үнэмшлээр нь ялгаварлан гадуурхахгүй. Ганцхан тамхи татдаг хүнийг л гадуурхана. Тамхи татдаг бол энэ байдлыг уучлаарай, өөр арга байхгүй" гэж Йелийн дэлхийн андууд хөтөлбөрийн захирал Дэн Эсти хэлэх дуртай. Ковбой маягийн эрчүүдийн тамхи зуусан эршүүд дүрээр 1960-70 –аад онуудад танил болсон Марлборо компаний зар сурталчилгааны эсрэг компанит ажил Америкчуудын тамхийг үзэн ядах сэтгэлгээнд хүчтэй нөлөөлжээ. Тамхины хортой тэмцэгчид, тамхины хороос болж уушгины хорт хавдар туссан хохирогчид, тамхины компаниудын эсрэг нэхэмжлэл

гаргаад олон жилийн турш заргаа авч чаддаггүй байж. Гэвч 1999-2000 оны үед Флоридад болсон олон нэхэмжлэгчтэй шүүх хурал америкчуудын анхаарлыг тамхины хор хөнөөлд хандуулж чаджээ. Энэ л үеэр тамхины эсрэг тэмцэгч иргэдийн хөдөлгөөнийхөн Марлборогийн сурталчилгаанд тоглож байсан эрчүүдийг олж нэг дор цуглуулаад тэдний залуу насных нь үетэй харьцуулж телевизээр харуулсан байна. Марлборогийн эрчүүд тэр үед бүгд уушгины хорт хавдар туссан, хоолойдоо мэс засал хийлгэж амьсгалын аппарат зүүсэн, ханиалгаж турсан байж. Энэ сурталчилгаа олон түмэнд нөлөөлж, Америк дахь тамхи борлуулалт эрс багасаж, бас тамхины компаниуд шүүх дээр ялагдаж хэдэн тэрбум доллар алдсан байна. Тэд одгөө тамхины хязгаарлалт багатай Азийн орнуудад үйлдвэрлэл борлуулалтаа нэмэгдүүлсээр байна.

Хэрэв залуу та тамхи татдаг бол, тэгээд Америкт суралцахыг хүсдэг бол насныхаа залууд тамхинаас гарах нь дээр гэж зөвлөж байна. Өөрийгөө тамхинаас гарах найдваргүй гэж үзэж байгаа бол тамхи татагчдыг тусгаарладаг, хавчдаг, хялайж хардаг тийм орчинд ирнэ гэдэг сэтгэл зүйн бэлтгэлтэй байхад илүүдэхгүй.

# СТЭНФОРДЫН ТЭМДЭГЛЭЛ- 1

(Өдрийн сонин, Замдаан сэтгүүлд 2003 оны 11 дүгээр сард нийтлэгдсэн)

Арав гаруй жил завсарлаж байгаад дахин оюутан болно гэдэг сонирхолтой бөгөөд заавал үзүүштэй зүйл ажээ. Стэнфордод ирэхэд оюутны үнэмлэх, байрны түлхүүр, хичээлээ сонгох зузаан жагсаалт, эхний улиралын мөнгөн хангамж 21500 доллар, Америкийн зүүн эргээс Стив Саундерсийн ирүүлсэн компьютер зэрэг зүйлс хүлээж байлаа. Бас сургуулиас хоёр сар тутам хэвлэн гаргадаг "Стэнфорд Магазин" гэдэг сэтгүүлийн шинэ дугаар дээр "Монголоос хүн ирлээ" гэсэн гарчигтай богино мэдээлэл гарсан байв. Америкийн баруун эрэг хавийн Америк, Монгол иргэдийн дэмжлэг, Фулбрайт, Зориг сангийн АНУ-ын салбар, Олон улсын эмэгтэйчүүдийн энхийн сангаас нийлүүлж босгосон хандивын 65000 гаруй долларын сангийн ачаар би энэ үнэтэй сургуульд бусдын адил сурах бололцоотой болсон билээ. Ингэж бусдын туслалцаатайгаар сурч яваа миний сэтгэлд өөрийн санаа бодол, сэтгэгдэл бүхнээ бусадтай хуваалцах хүсэл байнга орших юм.

"Монголоос ирсэн юм бол..."

Эндхийн оюутан нь үзэх хичээлээ сонгож авдаг системийг ойлгож чадахгүй явсаар долоо хоног алдахад хамаг сонирхолтой ангиуд нь оюутнаар дүүрч "Одоо хүн нэмж авахгүй" гэдэг хариултадаа ордог ажээ. Ганц жишээ хэлэхэд усанд сэлэлтийн анхан шатны хичээлд 120-оод оюутан бүртгүүлснээс 12-ыг, англи

хэлний дуудлагын хичээлд 80-аад оюутан бүртгүүлснээс 10-ыг авсан байв. Энэ жил утга зохиолын чиглэлээр Нобелийн шагнал авсан Жон М.Козе гэдэг профессорын "сонирхолтой бичих арга зүй" гэдэг хичээлд л гэхэд 1000 гаруй оюутан хүсэлт гаргаснаас сугалаагаар азтай 10-аад оюутан оржээ. Дээрх хичээлүүд эндхийн програмын дагуу заавал сурах хичээлүүдийн хажуугаар "зовхон Стэнфордод сурсныхаа толоо" эдлэх нэмэлт боломж, сургалтууд юм.

Ингээд долоо хоногийн дараа эргээд харахад би зөвхөн заавал сурах хичээлүүдээрээ л долоо хоногийнхоо хуваарийг дүүргээд, уйтгартайхан урт намартай байхаар өөрийнхөө цагийг хуваарилжээ. Гэлээ ч энэ байдал санаанд минь хүрсэнгүй. Хоёр хичээл дээр үнэхээр аз туршмаар санагдаж усанд сэлэлтийн хичээлд усны хувцастай очлоо. Багш мэдээж намайг авахгүй гэлээ. "Сугалаа явуулаад өнгорсөн уучлаарай." Энэ бол сонирхолтой, эрэлт ихтэй хичээлийн багш нарын хатуу хариулт аж. Би багшаас "Та намайг ядахдаа хүлээлтийн хуудсандаа бичээд авахгүй юу, эсвэл надаас шалгалт авсан ч болно" гэж гуйлаа. Багш миний нэрийг асууж бүх зүйл сайхнаар эргэв. Цэдэвдамба гэж хэлэхдээ багш маань ёстой л инээд алдаж байлаа. "Ямар сонин нэр гараад ирэв ээ, чи хаанаас ирсэн юм" гэдэг байгаа. Би Монголоос гэлээ. "Өө би одий болтол монгол хүн хараагүй, хэзээ ч монгол оюутантай байгаагүй, чи Монголоос ирсэн юм бол миний хичээлд ор ор" гэж шууд зовшоордог байгаа! Англи хэлний дуудлагын хичээл дээр энэ явдал яг давтагдав. Ингээд би хүнд хичээлүүдийнхээ хажуугаар хоёр сонирхолтой хичээл нэмж авсандаа үнэхээр баярлаж үлдэв. Эцсийн эцэст Монголоос ирээгүй байсан бол яагаад ч орохгүй байлаа.

"Та бид нар элитүүд, яагаад гэвэл..."

Стэнфордыг элит бэлтгэдэг сургууль гэж Европын хэвлэлүүд магтаж байсан удаа олон. Яагаад заавал элит гэсэн асуулт төрдөг байлаа. Элит гэж анги давхрага юм уу, элит гэж баячууд юм уу, юу юм гэж би сонирхдог байлаа. Энд ирсээр элит гэдэг үгийг Стэнфордын багш нарын амнаас олонтаа сонсож байна. Тэд элит гэдгийг миний төсөөлснөөс их өөрөөр үздэг ажээ. Хичээл эхэлсэн хамгийн анхны өдрөөс л багш нар академийн ёс зүй, үнэнч шударгаар ажиллах тухай сануулж үүнийгээ элит гэдэг үгтэй шууд холбов. Товчоор хэлэхэд чи хүний санааг хулгайлахгүй, хүний санааг өөрийн бичсэн зүйлдээ оруулахдаа нэр заан иш татаж оруулах, бусдын оюуны баялагийг хүндлэх чадвар нь элит чанар гэнэ. Мөн өөрөө бүтээл, шинэ санаа гаргах чадалтай бол бүр ч элит шүү дээ, мэдээж.

Зөвхөн энэ хэмжүүрээр бодож үзэхэд манай Монголд хичнээн ч их элитүүд байж болох нь. Сонирхолтой нь хөдөөгийн нэгэн малчин оорийн малладаг мал бүрийнхээ ааш араншин, өвчний түүх, маллагааны арга зүйг мэддэг хэрнээ түүнийгээ өөрийн судалгааны дүн, бүгээл гэдгээ мэдэхгүй байна. Эзэн нь бүтээлээ танихаас эхлээд, бусдын бүтээлийг үнэлэх хүртлээ бид өөрчлөгдөж байж элитэд тооцогдох гэнэ. Яг хорин жилийн өмнө Орост дээд сургуульд анх очиход оюутны дунд "шпаргалка" хийдэг бүхэл бүтэн үйлдвэржсэн "соёл" байдаг байж билээ. Хэрэв энд тийм зүйл хэрэглэвэл үг дуугүй хөөгдөхөөс гадна шүүхээр ял авч шоронд ч суух гэнэ. Хүний оюуны өмчийг хулгайлсан хүн яг л машин хулгайлж, банк тоносон мэт гэмт хэрэгтэн болох ажээ. Хуулдаг орчинд хүн бодох албагүй бол, энд хүн бодож, шинийг бүтээхгүйгээр нэг ч хичээлийн ард гарахгүй байхаар төлөвлөжээ.

“Таны завгүйг өйлгож байна, гэхдээ...”

Ийм оршилтой зарлал өдөр бүр электрон шуудангаар ирэх ажээ. Лекц, хэлэлцүүлэг, жагсаал цуглаан, үдийн хоол, оройн зоог, спортын уралдаан тэмцээн, гэр бүлүүдийн уулзалт, номын хандив цуглуулах, хог хаягдлын ангилан ялгалт, танилцах аялал, театрын үзвэр... гээд толгой эргэм олон үйл явдлыг санал болгох аж. Америкийн амьдралд дасах багахан хугацааны дотор амжиж орсон хоёр гуравхан арга хэмжээ маань ихэвчлэн Калифорни муж улсын захирагчийн сонгуулийн кампанит ажлууд байлаа. Америкийн иргэний хөдөлгөөний нэгэн лидер Жейси Жаксон хэмээх хар арьст нийгмийн зүтгэлтэн Стэнфордын талбайд ирж үг хэлэн 54-р төсөл хэмээх хуулийн тослийг эсэргүүцэхийг уриалсан юм. Жейси Жаксоны яриа, үг хэлэх төрх нь Мартин Лютер Кингийнхтэй төстэй аж. Жаксон Мартин Лютер Кингийг нас барах мөчид дэргэд нь байсан гэдэг юм билээ. Оюутнууд “үндэсний гарал үүсэл” гэдэг асуултыг бүртгэлээс хасах тухай санал оруулсан 54-р хуулийн төслийг ихэвчлэн буруушааж “арьсны үзлийг устга, арьсыг харин бүү устга” гэсэн уриаг дэмжиж байсан. Тэгээд ч энэ төсөл аравдугаар сарын долооны санал хураалтаар унасан билээ.

Би санаа хайж байна...

Улс төр, олон улсын бодлогын талаар заадаг хичээл бүхэнд Америкийн нэртэй улс төр судлаачид, улс төрийн тавцанд идэвхитэй ажиллаж байсан нэртэй хүмүүс хүрэлцэн ирж оюутан биднээс өөрсдийгээ танилцуулан, нарийвчилж судлах чиглэлээ хэлэхийг хүсдэг. Америк болон Сингапур, Япон, Хятад, Пакистан, Босниа, Испани, Солонгос гэх мэтийн гадаад орны оюутнууд ирээд дөнгөж долоо хономөгц цаашид гүнзгийрүүлэн сурах чиглэлээ олоод судалгаандаа ороод эхэлчихэв. Харин би

одоо болтол сургуулиа “танин мэдэх хичээлээ” дүүргээгүй байгаа учир нарийвчилсан сонголт хийж чадаагүй л байна. Иймч учраас ээлжит танилцуулга надад ирэхэд “Монголд хэрэг болох сайн санаа олохоор хайж байна” гэж хэлсээр сууж байна. Мэдээж энэ сургуулиас надад хангалттай сайхан санаа олдох биз ээ. Зөвхөн Стэнфорд төдийгүй Америкийн сургууль бүхэнд хэдэн сая шинэ санааны эрэлчид байна. Тэдний нэмэртэйгээр шинжлэх ухаан, нийгэм нь урагшилж байх юм.

Стэнфорд, АНУ
2003 оны 10 сарын 16

# СТЭНФОРДЫН ТЭМДЭГЛЭЛ—2

(Сайн байна уу сонины тусгай дугаарт 2005 оны 11 сард нийтлэгдсэн)

Өнөөдөр миний "өвөл"-ийн амралт эхэлж байна. Өвөл гэдэг үгийг хашилтанд хийх болсон шалтгаан нь цаг агаар. Энд нэмэх арван тав орчим градус дулаан, мод зүлэг ногооноороо, хүмүүс хөнгөн нимгэн хувцастай явж, гадаа усанд сэлж байгаагаас нь хэдхэн хоногийн дараа шинэ жил болох гэж байгааг огт төсөөлөмгүй. Монголоос ирж байгаа захиа, интернэт дэх сонины хуудаснаас цас "үнэртэж" шинэ жилийн "настр"-ийг өөрийн эрхгүй үгүйлэхэд хүргэнэ. Хүндхэн хэрнээ сонирхолтой "нэгийн" даваагаа давж эхний улирлын таван хичээлийнхээ ард гарсандаа сэтгэл хөнгөрөөд, ертөнцийн сонин сайхныг хуучлах угаас дуртай эмэгтэй хүний зангаар үзэг цаас нийлүүлж суугаа нь энэ.

Шинэ бизнес гараагаа эхэлдэг газар

Миний байр Стэнфордын хил Пало Алто хоттой холбогддог зурвас байрладаг. Эндээс хаашаа бол хаашаа алхаад, эсвэл дугуйгаар явж болно. 1980-90-ээд оны Стэнфордын оюутан, судлаач залуу багш нар чухамхүү энэ ойрхон хотын байшингуудын гараашийг хямд үнээр хөлслөн туршилтын оффис болгон ажиллаж, тэндээ гаргасан шинэ бүтээлээ ашиглан компани байгуулж байжээ. Өөр ямар нэг зүйлээрээ биш, зөвхөн оюутнуудад хөлслүүлсэн хувийн байшингийн хонгил дахь хямдхан гараажуудаараа шинжлэх

ухааны түүхэнд алдаршсан Пало Алто шиг азтай хот ховорхон биз . Стэнфордын олон "гавал" оюутнууд нэг хэсэгтээ сургуулиа ч төгсөх завгүй хойшлуулан, цоо шинэ "high tech" гэгч бизнес рүү хошуурсны үр дүнд бид өнөөдөр интернэттэй, гар утастай, хямд өртгөөр ярих харилцаа холбооны боломжуудтай, санаанд багтамгүй олон төрлийн компьютертэй болжээ.

Өдгөө Пало Алто хорьдугаар зууны эцэст байсан шигээ шуугиант алдар хүндтэй биш ч шинэ нээлт, шинэ санаа гаргагчдын өлгий байх эрмэлзлэл дүүрэн газар юм. Шинэ компаниа эндээс эхэл, шинэ санаагаа эндээс мөнгө болго гэсэн үгс өдөр тутмын сониноос нь олонтаа олдоно. Стэнфордын Их сургуулийн олон нийтэд санал болгодог хичээлүүдэд Пало Алто-ийн оршин суугчид нас харгалзахгүй хамрагдана. Тэдгээр хичээлүүд нь төлбортэй бөгөөд уран сайхны киноны шүүмжээс авахуулаад микробиологи, кибернэтик хүртэл орно. Дунд сургуулиудад нь байдаг техникийн тусгай ангиудынх нь төсвийг хасах яриа гараад эхэлмэгц, жижиг жижиг өнгөт цаасан дээр тухайн байдлыг бичиж олон түмнээс хандив гуйж эхлэхийн ялдамд сургуулийн төсөв хасах төсол санаачлагчийг дор нь олон түмэнд "матаад" авах аж. Нэг үгээр хэлэхэд боловсролоор амьсгалсан хот.

## Монголын тухай ярьж өгөөч

Намайг энэ сургуульд ирэхэд тусалсан нэгэн хандивлагчид өнгөрсөн зун дуучин С.Нарангийн англи дуутай CD-г бэлэглэсэн юм. Намайг энд ирсний дараа тэр эмэгтэй оройн хоолонд урилаа. Тэгээд "Чи надад ямар дуучны CD өгчихсөн бэ, тэр ямар мундаг хоолоотой хүн бэ, англиар хаана дуулж сурсан юм. Би монгол хүн тэгж дуулна гэж төсөөлөө ч үгүй шүү, ер нь чи Монголын тухай надад илүү ихийг ярьж өгөөч" гэж шалгааж гарав. Хүмүүс нь

чадалтай гэж ойлголт авангуут Монголыг сонирхох нь нэмэгддэг учир монгол хүний тухай яриа энд тун хэрэгтэй аж. Мөн Стэнфорд магазин гэдэг сэтгүүлд есдүгээр сард миний тухай бяцхан мэдээ гарсныг нэлээд хүмүүс уншсан бололтой. Түүний дараахан хагас сая орчим хувиар хэвлэгдэн гардаг San Jose Mercury News хэмээх сониноос утасдаж ярилцлага авч “Эрх чөлөөний мөрөөдөл” гэдэг нийтлэлийг сониныхоо нэгдүгээр нүүрт гаргасан. Удсан ч үгүй нийтлэлийн мөрөөр олон хүмүүс утасдаж “Монголын тухай ярьж огөөч” хэмээн урих болов. Хүний эрхийн талаар баримтат кино үзүүлж тухайн киноны талаар ярилцдаг нэгэн семинар манай сургуульд байдаг юм байна. Семинарт очиж Монголын тухай баримтат киноны дараа яриа хийж өгөхийг надаас хүслээ.

Хүний эрхийн өдрийн өмнөхөн Стэнфордын их сургуулийн багшлах эрдмийн байрны 148 дугаар танхимд Монголд ардчилал хэрхэн ирсэн, ямар хүмүүс оролцсоныг болон Монгол орны 1995 оны байдлыг харуулсан нэгэн баримтат кино гарлаа. Америк эмэгтэйн бүтээсэн уг кинонд 1990 оны жагсаал, 1995 оны хотын гудамж , хөдөөгийн амьдрал, “Хурд” хамтлагийн нэгэн хуучин дуу зэрэг танил зургууд их гарах аж. Найман жилийн омнох амьдрал их л баргар байснаар энэ кинонд үлджээ. Гэрэл гэгээтэй гэх зарим дүрслэлд нь ноолуураас сайн ашиг олж байгаа ходөөний нэгэн сайхан айл харагдана. Америкчууд уг киног “Энэ цөөхөн хүнтэй хүнд амьдралтай газарт ардчилал үнэхээр биелэлээ олчих юм бол дэлхийн өөр аль ч газарт ардчилал ялж чадах юм, иймд энэ хүмүүст хүч чадал хайрлахыг бурхнаасаа хүсч залбираарай” гэж дуусгаж байна.

Стэнфордын залуу хөгшин нийлсэн гучаад оюутан кинонд алга ташиж баяр хүргэсэн ч үгүй, дор бүрнээ уг киноны тухай шүүмжээ тэмдэглэж авцгаан над руу үл сонирхсон, өрөвдсөн харц чулуудаж, яриаг минь дуртай дургүй сонсох төлөв ажиглагдав. Би

энэ сургуульд байгаа ганц монгол оюутны хүлээх хариуцлагаа тэр л үед ухамсарласан гэхэд хилсдэхгүй. “Залуусаа, энэ кино үнэхээр хуучин кино байнаа, манай Монгол их өөр болсоон, гудамж талбай барилга байшингаас гадна жишээ нь энд гарч байгаа хоёр лоозон хоёр гартаа барьсан дээлтэй залуу Ерөнхий сайд болж Харвард төгсөж, бүр миний дарга болж ч амжсан шүү” гэж би яриагаа эхлэхэд хүмүүс нирхийтэл инээлдэж Монголын тухай бүтэн хоёр цаг аятайхан хуучлах эхлэл тавигдсан юм. Ярианы төгсгөлд хүмүүс “Монголчууд ийм хөгжилтэй сонирхолтой хүмүүс юм бол цөөдөхгүй юм байна, амжилт хүсье” гэсэн дотно үгс хэлцгээж байв.

Дэлхийн газар зүйн асуудлаар хичээл орж байсан профессор хэдэн янзаар дэлхийг бүсчилэн хуваасан газрын зураг танилцууллаа. Уг зургуудын хоёрт нь Монгол улс маань аль ч бүст хамаарахгүй, онгө будаггүй цагаанаараа үлджээ. Ялангуяа дэлхийн соел иргэншлийн газрын зурагт Монгол “харъяалалгүй” үлдсэн байв. Би багшаас “Та манай Монголыг яагаад будаагүй үлдээсэн бэ” гэж асуухад ангиар нэг нирхийсэн инээдэм болов. Багш маань ”Энэ бол инээдэм биш, газарзүйчид байнга маргадаг сэдэв, танайх гэх мэт зарим газруудыг хэрхэн “харъяалуулах” тал дээр бүр фракцид хуваагдаад маргалдчихдаг учир маргаантай шинжлэх ухаан гээд газарзүйн хичээлийг сургуулиуд хөтөлбөрөөсөө их хасдаг” гэлээ.

Битгий дарамтанд ор

Энэ сургуулийн нэгэн соёлыг “муугаасаа болж” олж мэдлээ. Улирал тэг дундаа орж байхад би математик статистикийн нэгэн хүнд хөтөлбөртэй хичээлийг ижил төрлийн арай хөнгон хотөлбортэй хичээлээр солих шаардлагатай боллоо. Шалтгаан

нь ердөө л хичээлээ гүйцдэггүй. Математик статистикийн 50-60 загварыг дагалдах тестүүдтэй нь наймхан долоо хоногт сурах чадал арай хүрсэнгүй. Тоогоо маш их мартжээ. Монгол хүний нэрэлхүү зангаа тэвчиж энэ учраа программын удирдагчдаа бага зэрэг ичингүйрэн хэллээ. Гэтэл яасан гээч. Надад бүр баяр хүргэв. Яалаа гэж? "Өөрийнхөө цагийг үнэлсэнд" гэнээ. Сэтгэл зүйн дарамтгүйгээр бусад хичээлдээ анхаарал төвлөрүүлэх цаг гаргаж авсанд гэнэ бас. Надад эдийн засаг руу голлосон 5-6 загвараар дагнасан хичээл сонгохыг зөвлолөө. Амьдрал маань ч тэр хэмжээгээр хөнгөрсөн нь мэдээж. Хүн "аз жаргал хайж амьдрах эрхтэй" гэж тусгаар тогтнолын тунхагтаа бичиж зарласан оронд дарамттай зүйлээс салах нь зөв төдийгүй хууль ёсны зүйл ажээ. "Бид та нарт ийм үед чинь туслахын тулд л цалин авч байгаа юм" гэж манай программын зөвлөх хэлж байв.

Харин эндхийн оюутнуудын хамгийн их дарамтад ордог бичгийн ажил нь миний хувьд илүү хонгон байлаа. Мэдээж сүүлийн арван жил тоо бодохоос илүү бичиж байсан маань аргагүй л хэрэг болж байна. Эндхийн шалгуурт нийцсэн хэдэн огүүлэл бичээд сургуулийнхаа номын санд багцалж хүлээлгэж өгөх бодол өвөрлөөстэй. Одоогоор дөнгөж гурван өгүүлэлтэй болоод байна. Стэнфордын номын санд Баабарын "Хорьдугаар зууны Монголын түүх" ном л англи хэл дээр олдох юм. Монголын эрдэмтэд, зохиолчдын номыг англи хэл дээр цөөхөн ч хамаагүй хэвлүүлж байвал өрсөлдөх чадварын нэг үзүүлэлт болно. Адаглаад барууны сургуулиудад сурч байгаа монгол оюутнууд бичсэн зүйлсээ хэвлүүлж, сургуульдаа мөрөө үлдээж баймаар санагдлаа.

Ц.Элбэгдоржийн санаачлага

“Өнөөдөр” сонины сурвалжлагч Янжмаагийн бичсэн Ц.Элбэгдоржийн лекцүүдийн тухай интернэтээр уншиж, таван цуврал лекцэд мөнгөө төлсөн олны мэдлэгийн толоөх тэмүүллээр бахархаж суулаа. Тэр нийтлэлийг би бараг ба бэгүй орчуулж Хогжлийн тухай нэгэн семинар дээр жишээ болгов. Учир нь тэр удаагийн семинар гурван цагийн турш “хөгжих хүсэл тэмүүлэл хэрхэн хөгжил авчирдаг тухай” байсан гэхэд болно. Монголын жишээг би компьютерээс хэвлэн гаргаснаа орчуулж өгөхөд маш өрнөлттэй хэлэлцүүлгийн эхийг тавив. Сингапурын оюутнууд оорсдийн жишээг татав. Сингапурын Засгийн газар дунд сургуулийн анги болгоныг компьютертэй болгосон нь хүүхдүүдийн өөртөө итгэх итгэлийг эрс нэмэгдүүлсэн гэнэ. Энэтхэгт сургуулийн коридорт компьютер байрлуулснаар хүүхдүүд эцэг эхчүүд маш түргэн суралцсан байна. Америкт нас хүйсээр ялгахыг арьсны үзлээр ялгасантай адил хатуу шүүмжилсний үр дүнд хүмүүсийнхээ идэвхитэй насыг уртасгаж чадсан, сурах бүтээх санаачлах насанд хязгаар гэж байхгүй болгосон гэж байв.

Хогжлийн тухай цуврал лекцийг бизнесийнхэн, шинэ бүтээл гаргагчид, эрдэмтэд , улс төрчид, гадаад дотоодын төгсөгчид үргэлжлүүлэх нь чухал санагдана. Учир нь энэхүү мэдлэгт тэмүүлсэн олны хүслийн гал хөгжил авчирдаг дотоод эрч хүч юм. Бид ийм энергийг гадаадын ямар ч зээл тусламжаар олж авч чадахгүй.

Стэнфорд, АНУ
2003-12-12

## Йелийн тэмдэглэл 1: Йелийн Их Сургууль интернационалчлагдаж байна

Гарентина Края хэмээх залуухан албани сэтгүүлч Косовогийн дайны турш дэлхийг халуун цэг дээр болж байгаа үйл явдлын мэдээллээр хангаж явжээ. Түүнийг донгож дунд сургуульд байхад нь Косовод Милошевичийн дэглэм тогтсоноор сербүүд албаничуудтай дайсагналцах явдал эхэлжээ. Гарентинагийн дээд сургуульд суралцах мөрөөдол бусад олон хүний мөрөөдолтэй хамт гэнэт замхарч, аллага хүчирхийллийн дунд зовхон өл хоол, амьд мэнд байхын төлөөх тэмцлээр олон жил амь зогоох шаардлагатай болсон байна. Арван есхон настай залуу охин өөрийн болон өөрийн ард түмний хүчин мөхөс байдалтай эвлэрч чадалгүй тухайн үедээ Милошевичийн дэглэмийг эсэргүүцэн дуугарч байсан ганц сонин болох Коха Диторе хэмээх одор тутмын сонинд сэтгүүлчээр ажиллаж эхэлжээ. Гарентинад Косовогоос дүрвэн гарах боломж нэг удаа олдож Македонид хүргэгдсэн боловч тэр дайны талбар руу буцаж ард түмэндээ учирч байгаа зовлон зүдгүүрийн тухай дэлхийн олон нийтэд мэдээлэхээр сэтгэл шулуудсан байна. НАТО-гийн бөмбөгдолтийн дараа Милошевичийн дэглэм унасан боловч Косовогийн дараагийн сэтгэл түгшээсэн асуудал нь албаниуд сербүүдээс өшөө авч эхэлсэн явдал болжээ. Энэ үед Гарентинагийн ажиллаж байсан Коха Диторе сонин сербүүдийг өмөөрөн дуугарчээ. Ингэснээрээ саяхан оорсдийг нь хамгаалан дуугарч байсан ганц сонин руугаа албаничууд дайрч давшилж гарсан байна. Гэвч Коха Диторе сонин хүчирхийллийг эсэргүүцсэн хэвээр үлдэж чаджээ. Ийм

сонины газар ажиллаж, өөрийн чадлаар дэлхийн хэмжээний сэтгүүлч болсон гэдгээрээ Гарентина өнөөдөр бахархаж байна. Тэр өнөодрийг хүртэл дээд сургуульд сурч амжаагүй хэвээр. Түүний дунд суруульд байхдаа хамгийн сайн сурсан зүйл болох англи хэлний мэдлэг нь сүүлийн таван жил Ассошиэтс Пресс агентлагийн Косово дахь сурвалжлагчаар ажиллахад нь түлхэц болжээ. Энэ бүсгүй онөөдөр Йелийн Их Сургуулийн "Йелийн Дэлхийн андууд" гэдэг хөтөлбөрт хамрагдаж буй 19 гадаадын хамгийн залуу нь.

Гарентинатай ижил тостэй ажил эрхэлж байгаа эдийн засгийн докторын зэрэгтэй Бельги залуу Стефан бас энэ хотөлборт иржээ. Тэрбээр Европын Холбооны Европын Комиссын хэвлэлийн төлөөлөгч бөгоод оглөо бүр зургаан цагт ажилдаа ирж 100 гаруй сонины мэдээллийг гарчиглаж, өдөр бүрийн үдэд Европын Холбоог сөнирхсон 600 гаруй сэтгүүлчид хэвлэлийн бага хурал хийж мэдээлэл түгээх ажилтай. Мөн Европын Комиссын одөр тутмын хурал, уулзалтад оролцож, ярих зүйлээ багцлана. Ачаалал ихтэй ажилладаг, боловсон цэгцтэй, намуухан яриатай энэ залуугийн ажил нь дундрахгүй байсаар хөтөлбөрт хэд хоногоор хоцорч ирсэн.

Өмнөд Африкийн хөрөнгийн биржийн орлогч захирал Ники Ньютон-Кинг хэмээх ондөр боловсролтой бүсгүй манай УИХ-ын гишүүн С.Оюунтай Дэлхийн Эдийн засгийн форумын үеэр уулзаж танилцсан гэнэ. Ники энэ жил Өмнөд Африкийн шилдэг бизнес эмэгтэй, Дэлхийн Эдийн засгийн форумаас зарласан дэлхийн залуу лидерээр шалгарчээ. Хөрөнгийн бирж гэдэг байгууллага ардчилалд, нийгмийн ухамсар, ёс зүйд ямар их нөлөө үзүүлж чаддагийг Никигийн оролцоотойгоор хөрөнгийн биржэд хийсэн шинэтгэлүүд харуулж өгсөн байна. Өмнөд Африкийн хөрөнгийн бирж хувьцаат компаниудад "нийгмийн хариуцлагатай хөрөнгө оруулалтын индекс" нэвтрүүлэх ажлыг Ники удирджээ. Энэ шинэтгэлийн гол утга нь хоронгө оруулагч,

хувьцаа худалдан авагч нь тухайн хувьцаат компаний индексийг хараад тэр компани хэр зэрэг нийгмийн хариуцлагатай байгааг мэдэх явдал юм байна. Жишээлбэл, алт олборлодог компани байгаль орчин сэргээх үүргээ биелүүлээгүй бол индекс буурах жишээтэй. Мөн тухайн компанид ажил эрхлэгчдийн хүйсийн харьцаа алдагдах, хөдөлмөрийн хууль дүрэм зөрчигдөхөд индекс буурдаг байна. Өөрөөр хэлбэл хөрөнго оруулагч ямар ч хамаагүй аргаар ашиг олоход бус, нийгмийн өмнө хариуцлагатай хийгдэж байгаа бизнест хөрөнгөө оруулах ёстой гэсэн шалгуур тавьж эхэлсэн байна. Энэ индекс хувьцаат компаниудын стратеги, үйл ажиллагаанд мэдэгдэхүйц өөрчлөлт авчирчээ.

Ники, Гарентина, Стефан нар шиг олны өмнө хийсэн бүтээснээрээ Йелийнхний сонирхлыг татсан өндөр ёс зүйтэй олон бизнесмэн, улс төрч энэ хөтөлбөрт бий ч бас "тайзны ард" олон жил ажилласан хүмүүс цөөнгүй иржээ. НҮБ-ын ерөнхий нарийн бичгийн даргын орлогчийн ажлын албаны дарга, Чехын ерөнхийлөгч Вацлев Хавелийн эдийн засгийн зөвлөх, Хойт Америкийн эдийн засгийн хамтын ажиллагааны хөтөлбөрийн худалдааны газрын дарга нар энд ирсэн байна.

Йелийн Их сургууль таван жилийн омнө шинэ ерөнхийлөгчийн сонгууль явуулахад одоогийн ерөнхийлөгч Левин Йелийн их сургуулийг олон улсын хэмжээнд нээлттэй сургууль болгоно гэсэн амлалттайгаар сонгогдож байсан аж. Ерөнхийлөгч Левин Йелийг дэлхийд нээлттэй болгохоор дөрвөн чиглэлд "дайралт" хийж байгаагийн нэг нь миний оролцож байгаа Йелийн Дэлхийн Андууд хэмээх хөтөлбөр аж. Одоо тав дахь жилдээ хэрэгжиж буй хөтөлбөрийн дагуу жил бүр 16-19 гадаадын иргэнийг Йелийн их сургуульд нэг семестрийн эрчимтэй сургалтад хамруулж байгаа юм.

Мөн Йелийн гадаадын оюутны тоо сүүлийн жилүүдэд эрс нэмэгдэж байгаа юм байна. Одоогийн байдлаар Монголын нэг оюутан энд байгаль хамгаалах чиглэлээр зэрэг хамгаалахаар

сурч байна. Гадаадын их дээд сургуульд сурахаар мөрөөдөж байгаа оюутнууд Йелийн Их сургуульд өргөдөл гаргахад хамгийн тохиромжтой үе нь одоо аж. Учир нь Йелд та тэнцсэн л бол эндээс санхүүгийн дэмжлэг авах боломцоо маш өндөр байдаг юм. Оюутны зээл, буцалтгүй тусламжийг гадаадын оюутанд өгөх боломж хэдхэн жилийн омно огт байгаагүй бол одоо тэр нь нээлттэй болсон гэж эндхийн албаны хүмүүс бидэнд тайлбарлав.

Эрдмийн зэрэг хамгаалахыг хүсч байгаа хүмүүс, оюутнаа гадаадын томоохон сургуульд солилцоогоор явуулахыг хүсч байгаа их, дээд сургуулиуд Йелийг сонирхох цаг болжээ. Энд докторантурт сурч байгаа гадаадын хүмүүсийг нэг жил бэлтгэх Фокс хөтөлбөр (Fox Fellows) гэж байдаг. Ихэвчлэн нэг сургуулиас хоёр хоёроороо энэ хөтөлбөрт хамрагдах аж.

Мөн Йелийн их сургуулийн оюутнууд зуны дадлагын ажлаа гадаадад хийхийг сургуулиас нь санхүүгээр дэмждэг болжээ. Ингэснээр Йелийн оюутнууд зун болгон тавaас наймдугаар сард гадаадад олноор ажилладаг болсон байна. “Хэрэв надад Монголд ажиллах боломж гарвал би л лав яаж ийгээд мөнгө олоод очно оо” гэсэн оюутнуудтай хэд хэдэн удаа тааралдлаа. Харин Йелийн оюутныг зун ажиллуулъя гэвэл жил бүрийн арван хоёрдугаар сарын нэгнээс өмнө сургууль руу нь хүсэлтээ гаргах ёстой. Ингэхдээ тухайн оюутан очоод юу хийх, ямар байранд байх, гол холбоо барих хүн хэн, дадлагын удирдагч нь хэн байх, ямар цалин авах гэхчилэн тодорхой мэдээллийг ирүүлэх шаардлагатай юм байна.

2006-09-05

Нью Хэвен, АНУ

# Йелийн Тэмдэглэл 2 : Амистадын хэрэг ба Эрх Чөлөөний жим

(Өдрийн сонинд 2006 оны 9 дүгээр сард нийтлэгдсэн)

Халх голын байлдаанаас яг нэг зуун жилийн өмнө Америкийн зүүн эрэгт нэгэн сонирхолтой шүүх ажиллагаа болсон аж. Тэр шүүх хурал нь одоо Коннектикут гэх хэцүү индиан нэртэй муж улсын томоохон хотуудын нэг болох Нью Хэвен гэдэг хотын гол бахарлын нэг болон үлджээ. Нью Хэвен хотын гол үйлдвэрлэл нь хэзээнээс буу зэвсэг байсаар ирсэн агаад зөвхөн хүйтэн дайн дууссаны дараа л энэ хотын гол ажил олгогч нь Йелийн Их сургууль болсон аж.

Нью Йорк хотын усан боомтын хоёр офицер 1839 оны 9-р сард болсон шүүх хурлаас омнохөн Испаний далбаатай "Амистад" хэмээх нэртэй дарвуулт усан онгоц далай дээр хаашаа ч явахгүй эргэлдээд байгааг олж харжээ. Офицерүүд хөлог онгоцон дээр очтол дүүрэн хар арьстай хүмүүс байх бөгөөд хөлгийн залуурчин нь хоёр испани залуу байж. Испани [illegible] хар арьстнуудыг Кубад торсөн боолууд байсныг тайлбарлаад, боолуудыг Өмнөд Америк рүү хүргэж явах замд бослого гарган холгийн гишүүдийг алж, өорсдийг нь барьцаанд авч [illegible] жолоодуулж байгааг тайлбарлажээ. Холог булаан авсан хар арьстануудын хэргийг Нью Йоркийн ойролцоох хамгийн том боомт хотод шүүхээр шийдүүлэхээр Нью Хэвенд хүргүүлжээ. Хар арьстануудыг хотын шоронд хорьж, шүүх хурал [illegible] бэлтгэх явцад боолчлолын эсрэг тэмцэгч [illegible] [illegible] хэмээх хуульч тэднийг өмгөөлохоор зориг шулуудсан байжээ.

Балдвин үйлчлүүлэгчидтэйгээ олон удаа [illegible]

хэл нэвтрэлцэж чадсангүй. Тэдний хэн болох, хаанаас ирсэн, яагаад Амистад дээр бослого гаргасныг өмгөөлөгч мэдэж авч чадалгүй уджээ. Ядахдаа түүний үйлчлүүлэгчид яг ямар хэлээр яриад байгааг ч мэдэж чадахгүй байжээ. Харин нэг удаа хар арьстнуудын толгойлогч өөрийгөө Мэндэй гэдэг хэлээр яриад байгааг яаж ийгээд ойлгуулж чаджээ. Балдвин Африкаас хулгайлагдаж ирээд боол болж, дараа нь чөлөөлөгдөөд байсан мэндэй хэлтэй нэг хүнийг олж чаджээ. Ингээд орчуулагч Жеймс Ковейн тусламжтайгаар үйлчлүүлэгч нарынхаа тухай мэдэж авсан байна.

Түүний үйлчлүүлэгч нарын толгойлогч нь Сьерра Леоны нэгэн тосгоны ахлагч Сэнгбей Пийя гэдэг залуу бөгөөд эхнэр гурван хүүхдийн хамт амьдардаг байжээ. Сэнгбей нэг удаа ганцаараа явж байтал боолын хулгайч нар гэнэт гарч ирээд түүнийг барьж хөлөг онгоцонд суулган Кубад авчирчээ. Кубаас дахин өөр хөлөг онгоцонд суулган Өмнөд Америкт хүргэхээр явж эхлэхэд Сэнгбей хөлөг онгоцны суларсан хадаасыг сугалан авч гав гинжээ тайлж чаджээ. Дараа нь тэр аргаараа Амистад хөлөг онгоцонд байсан бүх хар арьстнуудын гав гинжийг тайлсан байна. Ингээд шөнө дундыг хүлээж байгаад Сэнгбей (түүний нэрийг Кубад өөрчилж Жозеф Синк болгожээ) бусад олзлогдогчдын хамт холөг онгоцонд бослого гаргаж, хөлгийн ахмад, гишүүдийг алсан байна. Ингэхдээ хоёр залуурчныг амьд үлдээж "Биднийг Африк руу буцаа" гэж ойлгуулжээ. Хоёр испани залуу хөлгийг өдрийн цагаар зүүн тийш, шөнийн цагаар баруун тийш залсаар Нью Йоркод ирж баригдсан байна.

Коннектикут мужийн шүүгчдэд Сэнгбей нарын зуу гаруй хар арьстнуудын буруу зөвийг тогтоох үүрэг ногджээ. Испаничуудын мэдүүлгээр хар арьстнууд боол, алуурчид, дээрэмчид болж дүүжлэгдэх ёстой байв. Харин Балдвины олж мэдсэнээр тэд эрх чөлөөнийхөө төлөө тэмцсэн чөлөөт иргэд байв. Боолчлолоос оргосон хүмүүсийн талаар Америкт болсон

анхны энэ шүүх хурал америкийн иргэний дайнаас 20 гаруй жилийн өмнөх үед болсон учир АНУ-ын Ерөнхийлөгч Мартин Ван Бурен хүртэл хар арьстнуудыг боол байсан гэж итгэж байсан байна. Гэвч Коннектикут мужийн шүүгчид Сэнгбей нарыг эрх чөлөөт хүмүүс, өөрийнхөө эрх чөлөөг хамгаалан тэмцсэн гэсэн шийдвэр гаргажээ. Испаничууд энэ шийдвэрийг АНУ-ын дээд шүүхэд давж заалдан, Сэнгбей нар дахин нэг жил Нью Хэвений шоронд байх ёстой болжээ. Энэ хугацаанд тэд англи хэл сурцгаан энэ хотынхны сайн найз нөхөр болжээ. Хотынхон ч шорон руу тусламжийн зүйлс байнга хүргүүлж байж. Дээд шүүхийн шийдвэр дахин Сэнгбей нарын талд гарч тэд Африк руугаа хүргэгдэж эрх чөлөөтэй амьдарцгаасан байна.

Йелийн Хуулийн сургууль дэлхийд их л алдартай тул ямар нэгэн чухал зүйл олж мэдэхээр энд нэг хичээлд элслээ. Эндхийнхэн эрх чөлөөний төлөө тэмцэгч Балдвин мэтийн хуульч нараараа хамгийн их бахархдаг аж. Балдвины түүх бол хамгийн анхных нь бөгөөд чухам Америкийн түүхийн бүхий л ээдрээтэй үед Нью Хэвений хуульч нар онцгой байр суурьтай байсныг тэд бахархаж ярих дуртай юм. Тийм ч учраас түүхэн өөрчлөлтийг эхлүүлэх хуульч нарын "үе удмыг" таслахгүйн тулд Йелийн хуулийн сургууль өөрийн гэсэн философитой хуульч төрүүлэхийг эрхэмлэдэг ажээ. Харвардтай бүх зүйлээ харьцуулж өрсөлддөг нь Йелийнхний ярианаас илт. "Харвард төгссөн хуульчид биччихсэн хуулийг яаж хэрэглэхийг ягштал мэддэг. Йелийн хуульчид хуулийн цаана байгаа бодлогыг илүү судалдаг" гэж тэд ярина. Гэлээ ч бас Йелийн их сургууль анх үүсэхдээ Харвардаас тасарч үүссэн гэдгээ марталгүй дурдана. Харвардын школд санаа нийлээгүй хэдэн шашны номлогчид анх Йелийн шашны сургуулийг нээснээр Йелийн Их сургууль мэндэлсэн түүхтэй.

Йелийн "эцэг" болсон Харвард бас л агуу түүхтэй газар байрлах ажээ. Нью Хэвенээс хоёр цаг орчим машинаар давхиад

Бостон хэмээх хамаагүй том хотод очлоо. Харвардын шинэхэн оюутнууд сургуультайгаа танилцаж байх явцдаа Жон Харвардын суугаа хөшөөнөөс адис авцгааж байхтай таарав. Хөшөөний зүүн хөлийн өлмийн хүрэл олон хүний гараар илснээс гялалзсан шар өнгөтэй байх юм. Тэндхийн номын дэлгүүрт “Харвардын багш нарын бичсэн ном” гэсэн бүхэл бүтэн секц байх.

Бостон хотын нэгээхэн хэсэгт “Эрх чөлөөний жим” гэсэн зүйл байх аж. Энэ нь хотын түүхт газруудыг холбосон нарийн улаан жим юм. Замын голоор улаан хавтан өрсөн, зарим газраар нь шууд улаан будгаар шугам татсан байх бөгөөд энэ жимийг дагаад явахаар Америк гэдэг улс анх яаж үүссэн, шинэхэн зарласан тусгаар тогтнолыг хамгаалж ямар үйл явдал, дайн байлдаан болж байсан, тэр нь хэрхэн америкийн хувьсгал болон өрнөснийг өгүүлэх газрууд байрлах аж.

Бостон хэмээх тухайн үедээ 20 гаруйхан мянган хүнтэй шинэхэн суурин газар дэлхийд ноёрхлоо тогтоогоод байсан Их Британи хэмээх империйн өмнөөс сөрөн зогсож Америкийн хувьсгалыг эхлүүлсэн юм байна. Энэ тухай миний мэдлэг нимгэн байсныг хэлэх үү, манай нэг дундаж аймгийн төвийн хүмүүс нийлээд хуучин ЗХУ-тай тэмцэж байсантай адил юм болжээ гэж би хувьдаа гайхан төсөөлж явлаа. Яаж тэгж чадав аа гээд санаанд багтахгүй байв. Гэвч тайлбарлагчид нь хариултыг хэлээд өглөө.

Эрх чөлөөний жим дээр тааралдах хөшөө бүхэн Америкийн түүхэнд нэг хүний, жирийн нэгэн хүний оролцсон оролцооны түүхийг өгүүлэх юм. Тэр нь британичуудыг ирж байгааг мэдээлдэг морьтон тагнуул, хотынхондоо дохио өгч сүмийн орой дээр гэрэл асаадаг байсан хувраг, гэртээ хүмүүсийг цуглуулж дайны тактик боловсруулдаг байсан удирдагч, хар арьстныг байлдаанд тэгш эрхтэй оруулахыг дэмжиж боолоо чөлөөлж байсан газрын эзэн, британичууд ирлээ гэсэн дохио авмагц нэг минутын дотор буу сумтайгаа бэлэн гарч ирдэг байсан “минутман” хэмээх эрчүүд гээд олон хүний түүх яригдах ажээ.

Бас британичуудад баригдаад дүүжлүүлэх үедээ эцсийн үгээ хэл гэхэд "Эх орныхоо төлөө дахин өгөх хоёр дахь амь нас надад заяагаагүйд харамсаж байна. Өөр юунд ч харамсахгүй" гэж хэлж байсан Пол Ревере хэмээх баатар эрийн хөшөө байх.

Цөөхөн хүнтэй, ертонцөөс тасархай байсан шинэхэн Америк орон хэзээ нэгэн цагт агуу болохын тулд хүн бүхэн нь агуу том мөрөөдөлтэй байж, хүн бүхэн нь эрх чөлөөний үйлсэд оролцсон юм шүү гэж Бостоны музейн тайлбарлагчид бахархалтай ярих ажээ.

Америкчууд түүхэн үйл явдал болгоноо баримтжуулж, одоо тэр нь сургалтын бааз, бизнес, бас жуулчдын цувдаг газар болсныг хараад бидний торолх Мөрөн хот ийм болж бас болох юм байна гэж төсөөлж явлаа.

Нью Хавен - Бостон
2006-09-09

## Барбарианз буюу “мобилити” хэмээх имиж

(Замдаан сэтгүүлд 2004 оны 2 дугаар сард нийтлэгдсэн)

Саяхан түүхийн нэвтрүүлгүүдээрээ алдартай Америкийн телевизийн “Хистори” сувгаар Барбарианз (Barbarians) буюу Зэрлэгүүд хэмээх дуулиан тарьсан цуврал нэвтрүүлэг гаргалаа. Монгол, Хүннүтэй холбоотой бүхэл бүтэн нэвтрүүлэг гаргаж, бүтэн өдөржин Атиллагийн тухай баримтат болон уран сайхны кино гарч өнжив. “Хистори” сувгийн үзүүлж байгаагаар Хүннү нар маань Хаанз (Huns) гэдэг зэрлэгүүд бөгөөд хаанаас гаралтай нь мэдэгддэггүй гэнэ. Тэд нар ямар ч байсан Хятадын цагаан хэрэмний ар талаас гаралтай байж “магадгүй” бас тэгээд хоорондоо “сонин хэлээр” ярина гэсэн нь Англи, Америкийн хамтарсан судлаачид монгол хэлийг танихыг хүссэнгүйг нь хэлээд байх шиг. Тийм хэдий болов ч цэргийнх нь зохион байгуулалтын тухай ярихдаа ямар ч байсан “түмэн” хэмээх монгол үгийг зөв утгаар хэрэглэж байлаа.

Чингис хааны тухай дурсахдаа “Энэ хүнийг Монголчууд бурхан мэт шүтдэг” гээд одоо тэд “дахин нэг барбариан (зэрлэг) төрж улс орныг нь мандуулаасай гэж мөрөөдөцгөөдөг” хэмээн нэвтрүүлгээ таатай бишээр дуусгав. Цуврал нэвтрүүлэг үзэж суусан монгол хүний хэний ч болов сэтгэлийг сэртхийлгэмээр үл тоомсорлолоор дүүрэн энэ мэт дүгнэлт одоогийн биднийг хөгжил, сэтгэхүйн мухардалд орсон байдлаар дүрслэн харуулжээ.

“Хистори” сувагт хялбархан бухимдлаа илэрхийлж болох боловч энэ биднийг өөрчлөх арга зам биш нь ойлгомжтой. Чингис хаан бидний шүтээн мөн боловч бас цорын ганц имиж биш. Би[illegible]ний тү[illegible] ядахдаа л дэндүү хуучин сонсогдож байна.

Арван гуравдугаар зуун гэдэг үг хорин нэгдүгээр зууныханд чулуун зэвсгийн үе мэт хол сонсогдох болжээ. Миний 16 настай хүү “бидэнд шинэ имиж хэрэгтэй байна, ээжээ” гэж дуу алдан телевиз үзэж байлаа. Миний хүү анх удаагаа гадаадад амьдарч, эндээс эх орноо өөр нүдээр харж эхэлж байгаа нь энэ. Арван зургаан настанд бидний имиж дэндүү хуучирсан санагдаж байгаа нь үнэхээр эрүүл бодол юм.

Америкийн улс төрч, эдийн засагчдын толгойг зовоож байгаа нэг асуудал бол ажилгүйдэл. Хэдийгээр энд улс төрчдийн зарим нь Америкийн ажилгүйдлийн гол буруутнаар Хятад, Мексикийн хямд ажиллах хүчийг тодруулдаг боловч үнэн хэрэгтээ гадаад худалдаанаас хамаарч ажилгүй бологсод нийт ажлын байраа алдагсдын арав орчим хувийг л эзэлдэг ажээ.

Харин ажилгүйдлийн шалтгааны 80-90 хувийг технологийндэвшил, автоматжуулалтэзэлдэгбайна. Технологийн дэвшлийг таслан зогсооно гэж нэг ч улс торч амладаггүй, харин ч технологийн дэвшлийг нэмэгдүүлнэ гэцгээдэг мөртлөө гадаад худалдаан дээрээ улс торждөг аж. Харин улс төрждөггүй хэсэг нь Америкийн ажилчдыг хэрхэн технологийн хөврөх чадвартай болгох тухай ярьж байгаа юм.

Үүнтэй холбогдуулж хийсэн судалгаануудаас үзэхэд хүний боловсрол өндөр байх тусам технологийн дайралтад бага өртдөг болох нь тогтоогджээ. Ийм ч учраас энэ хөрвөх чадварыг илэрхийлсэн “мобилити” буюу уян хатан чанар хэмээх үзүүлэлт гарч эхэллээ.

“Зэрлэгүүд” цуврал нэвтрүүлгээр Хүннү, монголчуудын тухай өгүүлэхдээ тэд “мобилити” чанараараа дэлхийд гайхагдаж байв гэж олонтаа дурдлаа. Мэдээж 13-р зууны үеийн мобилити бол морьтон эрсийн хурдан давших, ухрах, маневр хийх чадварын тухай ойлголт юм. Гэвч одоогийн технологийн дэвшлийн эринд бид овог дээдэс шигээ “мобилити” хэмээх чанараараа гайхагдаж болохгүй юу гэсэн бодол орж ирж байна. Харин ингэхийн тулд

мориныхоо шандсаар биш толгойныхоо боловсролоор энэ чанарыг эзэмшинэ гэсэн үг. Үүнд бид ямар ямар нөхцлийг чухалчлах вэ гэсэн асуулт гарч ирнэ.

Нэгэнт орчин үеийн мобилити бол дайсантай байлдахад биш харин технологийн дэвшилд дарлагдахгүй байхад чиглэх болохоор инженерийн боловсрол маш чухал. Гадаад хэлийг бүх нийтээрээ мэддэг байх, дээд боловсролтой хүмүүсийг, тэр дундаа инженерийг маш олноор бэлтгэх хэрэгтэй юм. Манайд одоо муу хэлэгдээд байгаа дээд сургуулиуд бүгд маш чухал хэрэгтэй. Тэдний тоог хасах биш нэмэгдүүлэх ёстой. Тэдний олгосон боловсрол хүнийг ажлаар шууд хангадаггүй юмаа гэхэд ажилгүй байх хоногийн тоог цөөлох, шинэ ажлын байрыг бий болгох суурь чадвартай хүний тоог нэмэгдүүлэхэд асар их тусална.

Хотоос хөдөө рүү, хөдөөнөөс хот руу чиглэсэн амьдрал бизнесийн бүх замыг нээлттэй болгох, түүнд садаа болох хүнд суртлуудыг арилгах хэрэгтэй юм. Монгол хүн хүссэн газар бүртээ гэр оронтой, ажлын байртай байж болох нөхцөлд жинхэнэ мобил амьдарч болно. Энэ нь шинэ цагийн нүүдэлчин соёл байж болох. Өөрөөр хэлбэл нэг хүн хэд хэдэн засаг захиргааны нэгжид харъяалалтай байж болно гэсэн үг. Улс дотроо давхар засаг захиргааны харъяаллыг турших, нэвтрүүлж чадвал иргэдээ гадаад оронтой давхар харъяалалтай болгоход нэг алхам урагшилна.

Үнэхээр ирээдүйд ямар ч технологийн өөрчлөлтөд гохируулан өөрийгөө хөгжүүлж чаддаг хүн амтай болъё гэж зорилговол боловсролын үнэлгээний систем нэлээд өөрчлөгдох шаардлагатай болно. Оюутнуудыг зөв буруу ярьж байна гэдэг системээр биш, ямар чадвар эзэмшсэн байх ёстойгоор нь дүгнэнэ гэсэн үг. Учир нь өнөөдрийн оюутны "буруу" ярьж байгаа зүйл маргаашийн технологи байхыг үгүйсгэхгүй тогтолцоо байвал ашигтай. Харин тухайн "буруу" бодлоо арга зүйн хувьд системтэйгээр гаргаж тавих, онолын хэлбэрт оруулан

мэтгэлцээний сэдэв болгох, шийдэл гаргах чадвар нь эргээд жинхэнэ “мобилити” сайтай боловсрол болох билээ.

Саяхан Стэнфордын их сургуулийн ерөнхийлөгч Жон Хэнслийн оройн хоолонд уригдах завшаан тохиов. Оюутнууд түүнээс “Та дахин залуу болбол ямар чиглэлээр сурах вэ” гэж асуусан юм. Компьютерийн инженер мэргэжилтэй тэрбээр “Биологич болно” гэж хариулав. Яагаад гэвэл биологийн шинжлэх ухаан маш эрчимтэй хөгжих олон шинэ үйлдвэрлэл өргөжих нь тодорхой болоод байгаа гэнэ. Өөрөөр хэлбэл технологийн бас нэг давалгаа айсуй. Нэгэнт шинжлэх ухааны хөгжлийг гүйцэж түрүүлэх юм уу эсэргүүцэж зогсоох аргагүй болтлоо хурдаа авч байгаа тул түүнээс үүдэх хохиролыг монгол хүнд бага тусгах бодлого одооноос хэрэгтэй юм.

Эцсийн эцэст бид үнэхээр Зэрлэгүүд хэмээх нэвтрүүлгээр гарч байгаа шиг зэрлэг дахин төрөхийг хүлээж байгаа гэж үү. Чингис хааныг барбариан биш байсан гэж мэтгэлцээд бидэнд одоо ашигтай юу. Эсвэл бид өөрсдөө мобилити сайтай болцгоох уу.

Стэнфорд. АНУ
2004-01-23

# ХАВСРАЛТ

Жич: Энд хавсаргаж байгаа ихэнх жишээг Америкийн сургуулиуд руу бичсэн бодит материалаас авсан бөгөөд тэд ээндээ амжилт авчирсан юм.

**1. Англи хэл дээр эссэ, тодорхойлолт, захидал бичих жишээ.**

**ЭССЭ** ***(доорхи бодит жишээг зохиогчиинх нь зөвшөөрлөөр оруулав):***

Essay of Ider-Od Bat-Erdene

I don't know my father. I was just three months old when he last held me in his arms. My mother told me that the night before his last flight he held me tightly as if saying goodbye and then walked alongside the Muren River for hours. I grew up listening to tales about his piloting, wrestling, singing and painting talents and his yellow biplane. Every time when I saw an airplane on the sky of my little town of northern part of Mongolia I said to myself "wow, biplane!" I often dreamt of being in the crew of that magic flying machine with its characteristic sound of summer grasshoppers on the steppe. Afterwards I learnt that the strongest and most magic machine I loved had had taken my father from me into the darkness. At that very time my dream has changed. I wanted to become a man who helps deliver safe planes so that other pilots will always return home from their flights. Yes, I still dream of it.

The first book I remember was "The Secret History of Mongols." Actually it was a long, ancient historical book about Chinggis Khaan's life, but my mother made me believe that it was the most wonderful fairytale. I was just three or so when my mother began reading this book to me and it took several years for her to read the whole book to me several times. When I was around nine she asked "What is your dream, son?" I was not brave enough to tell her what I dreamed of. Then she said "My son, see, Chinggis Khaan was already dreaming of building the world's biggest empire when he was only nine. Never be afraid of dreaming big!" My mother's words inspired me then and inspire me still.

I was anxious to learn more of science when I reached the age of

12. I was studying at the school #40, the closest school to my home. One day my classmates and I learned of an upcoming contest to select pupils for the school #11 that was famous for its specialization on mathematics and physics. The contest cost the equivalent of five US dollars to enter. I told my mother I wished to compete for a place in the incoming class and she happily came up with the entrance fee. The contest was quite difficult, lasting two days and ending with the selection of 70 fifth-graders out of 600 applicants. I was not at the top of the list, but I entered that school. My mother's worry was compounded by my success. We did not have a car and the bus stop was not close. I had to run quite far to reach an available bus. It took me nearly an hour commute time between my new school and home. During winter when darkness comes by 4PM, the air temperature routinely drops to minus 30 centigrade (22 below zero farenheit, and I had to pass through violent neighborhoods), it turned out to be one of the toughest times of my life. But the teachers and classes I had in that school inspired me to achieve. I was a greedy learner in all my science classes, especially physics.

My school encouraged us to participate in different extra-curriculum activities. I liked working in chemistry and biology lab, participating in the school physics olimpiada team which ranked number two nationally, attending a violin class and a judo club. The very first satisfying award I received was the award of the most unique solution at the city-wide physics olimpiada in 2002. In spring 2005, I was in 4th place out of 70 presenters in the National Essay and Presentation Contest "Great Discoveries that Brought Global Changes". My topic was "Rocket Engine" and I also brought a rocket model I launched. Since 2001, I was the producer and writer of the plays of our class for annual school-wide art performance shows in which we received the 1st prize for three straight years.

In 2003, I happened to live in Palo Alto, California several months while accompanying my mother during her graduate studies at Stanford University where she was a Fulbright Fellow. I saw the NASA shuttle station and an American Air Force show. I attended a Foresight Institute seminar on fundamentals of nanotechnology. It was really special experience to be in the United States. Before I came to the U.S, I had only a vague dream about my future and collected excellent grades in physics in hopes of future achievements. However, after I saw NASA, and after I touched the amazing technology world it seemed to me that my bold dreams of future achievement were attainable. Once more, my mother brought to me a new book as my birthday gift. It was called "How

Stuff Works." Now as I write my essay on my computer, I can see this book on my desk. I enjoy reading about new technologies. I like analyzing how things work. I like dreaming of making new technologies, especially for making planes safe.

When I was researching state schools with good departments in aerospace engineering, I was thrilled to know that the University of Kansas offers a very good Bachelor of Science program. The University of Kansas seems to provide very good research opportunities and excellent condition to live and study at reasonable cost in the sunflower inspired state of Kansas. I also liked the University's famous basketball heritage and its logo. Everything seems to be cool in Kansas!

Finally, I will always want to create safe devices for airplanes. That has been my dream since the day I learnt that my father whom I never knew and will never see died in an air crash when he was just twenty-two.

Please, honorable admission committee members, allow me the opportunity to study in your school and help fulfill my dream to make air travel safer and more efficient.

Date: ______________________

Signature: ______________________

**ТОДОРХОЙЛОЛТ** *(доорхи бодит жишээг зохиогчийнх нь зөвшөөрлөөр нэр өөрчлөн оруулав)* :

To Whom It May Concern:

Re: Recommendation Letter on Ms. Sonin
Date: August 3, 2006

Dear Madam/Sir;

My name is Sanaa, I am a senior professor in the History Department of the Mongolian National University. I am writing this letter in capacity of a lecturer on political science and I am pleased to recommend Ms. Sonin for her future studies.

I have met Ms.Sonin in 1990 when I was a lecturer in the Academy of State and Social Studies in Ulaanbaatar. She was in a journalism department when I first met her in a student club whose activity I organized as my extra curriculum work. She played guitar for the school band, composed lyrics and poems for the club activities.

Few months later, Sonin joined the political department program transferring from her journalism department. I interviewed her when she applied for changing her program. I recall that she was determined to learn more about politics in order to understand the changing society she wanted to write about. Hers was understandable and very reasonable request as 1990 was the year of revolutionary and dramatic changes in Mongolia. Changes happened everywhere and at every level: from communism to democracy, from centrally planned economy to open market; from dependency from the Soviet Union to our political independence; from abundance of Soviet aid to the emptiness of all stores; from government subsidized salaries and benefits to mass unemployment; from constant price on everything to hyperinflation.

Because many changes were happening, and because our textbooks were becoming useless within days and hours, I warned Sonin, like I did to any other students of 1990, that our curriculum was hopeless and that students in the political science department shall rely on their own researches to learn more about new things we were facing in Mongolia.

Sonin was one of top three students in my class of Background of Political Science. She was always curious and often asked tough questions some answers of which were unknown to even professors of those days., As a lecturer trained in the communist years, I openly confessed to my students what I did not know and we often searched answers together.

I always give my deepest compliments to my students of 1990 who lacked knowledgeable enough professors, textbooks, and ready explanations about the changing world. The whole generation of Mongolian students seemed lacking a light on their road. Yet, my students (Sonin was one of leading and most inspiring students among them) restlessly visited demonstrations, political rallies, public meetings, lectures and listened to radios and interviewed new political party officials to understand an emerging and challenging society.

After the graduation from the political department program, Sonin became a TV journalist. I have been watching her programs continuously. I can say that I did not miss any major programs she did. Each time, I was afraid that she might make a mistake on screen because I was concerned that I could not offer a good teaching during those early democracy days. But she never failed. She was always brilliant and I always remained proud of my student as she showed well documented and thought provoking programs.

I am very happy to learn that Sonin is dedicated to study again. I really do want her to succeed in her next school and get the most qualitative knowledge which we, Mongolian professors of 1990, were not able to offer. It is her writing skills, courage, curiosity and sense of justice that made her one of the most well known journalists in Mongolia. She has much more potential to succeed further if she is given better opportunities.

I strongly recommend you to help Sonin in her future dreams and I assure you that you will certainly remain content and proud of her future achievements.

Yours faithfully,
Mr. Sanaa

## ЗАХИДАЛ

***Сургуульд интернэтээр өргөдөл гаргасны дараа хавсралт материалууд илгээхдээ явуулах ерөнхий захидалын жишээ:***

To: Undergraduate Admissions Office
San Josй State University
One Washington Square
San Josй, CA 95192-0009

Dear Admission Committee:

On January 30, 2004, I have applied for the fall 2004 enrolment to SJSU's BS in Aerospace Engineering degree program through the online application tool at www.csumentor.edu . The online application tool was easy to use and I had no difficulty to fill the forms.

Hereby, I am sending the following documents each of which is notarized by a Mongolian Public Notary:

1. Certificate of secondary education
2. An official translation of certificate of secondary education
3. Graduation diploma from the Mongolian Technical University
4. Qualification record (transcripts)
5. Passport

I requested ETS to send to San Josй State University (code number 4687) my TOEFL scores separately. And I have enclosed filled forms of Affidavit of Financial Support for International Students (F-1) and San Josй State University International Student Supplemental Information.

I also requested three individuals, Narantuya Samdan, Dorlig Baatar and Rose Kerry, for recommendation letters. I expect their letters will reach your office sometimes this month.

In addition to the required materials, I also have attached my CV, a printed copy of my online application, a brief introduction of my patent in the aerospace and mechanical engineering field, some photos and translations of newspaper articles that I authored.

I hope that this letter will reach you on due time, and the documents will meet your requirements. Please let me know if I must send more information.

Honorable Admission Committee, I look forward to your positive decision on my application.

Sincerely yours,

Nasan Battseren,
Ulaanbaatar, Mongolia

**БАГШААС ТОДОРХОЙЛОЛТ ГАРГАЖ ӨГӨХИЙГ ХҮССЭН ЗАХИДАЛ:**

Dear Professor Naimark,

I am writing to ask a favor from you. Could you please write a recommendation letter for me to the Yale World Fellow program?

I am sorry for taking your time on this and applying for this program very late. The deadline to accept recommendations for my application is approaching very soon—January 13, 2006.

You will reccive an email from the Yale World Fellows Program with an instruction for recommendation letter. The website of the program is www.yale.edu/worldfellows

Thank you very much in advance!

Oyuna

**ТОДОРХОЙЛОЛТ ЗАХИДАЛ ЯВУУЛСАНД ТАЛАРХСАН ЗАХИДАЛ:**

Dear Professor Naimark,

Thank you so much for agreeing to write a letter of recommendation in support of my application for the Yale World Fellows program. I am most grateful for your help. I shall certainly let you know if my application is successful.

Yours sincerely,

Oyuna

**ТОДОРХОЙЛОЛТ ГАРГАХ ХҮНИЙ НЭРИЙГ ӨРГӨДӨЛД ШИНЭЭР НЭМЖ ОРУУЛАХ ТУХАЙ ХҮСЭЛТ ЗАХИДАЛ:**

Dear Steven Smith,

I have learned that Ted Slack, one of my references for the Program is on his honeymoon. Because I am not sure if he will be able to submit his recommendation on time, I am contacting one more peson, Kathleen Andrews, for a letter of recommendation. I want to be sure you have at least the required three letters of recommendation by the stipulated deadline.

Sincerely yours,

Gerelmaa Boldsaikhan.

## ХУВИЙН АСУУДЛАА ТАЙЛБАРЛАХ:

...I hope to arrive in San Francisco on September 21. However, my wife is expecting our first child in early September and it may be necessary for me to alter my travel plans if the baby is late....

## САНХҮҮГИЙН ТУСЛАЛЦААНЫ ТУХАЙ МЭДЭЭЛЭЛ, МАЯГТ ХҮСЭХ:

Dear Sir and Madam,

I am applying to the graduate program of the Department of Engineering at the University of Michigan. I understand that, even if I am accepted into the program, I may not be eligible for financial aid. I would be most grateful if you could provide me with information about how I might apply for financial aid and to which organizations I should apply for such aid.

If you have any relevant forms, I would be most grateful if you could direct me to relevant websites on the internet. My email is bolor-amar@yahoo.com.

Thank you for your help in this matter.

Yours sincerely,

Bolor Amarsaikhan.

## САНХҮҮГИЙН ТУСЛАЛЦААНЫ ТУХАЙ МЭДЭЭЛЭЛ, МАЯГТ ЯВУУЛСАНД ТАЛАРХАЖ ХАРИУ БИЧИХ:

Dear Mr. Skott,

Thank you for sending me the application forms for financial aid. I have

filled them out and am returning them to you with all the necessary supporting information.

Thank you again for your help in this matter.

Yours sincerely,

Bolor Amarsaikhan.

## ЗОХИОГЧИЙН ТУХАЙ

Онох овогтой Цэдэвдамбын Оюунгэрэл Хөвсгөл аймгийн Тариалан суманд 1966 онд төрсөн. Нөхөр, хүүхдүүдийн хамт Улаанбаатар хотноо амьдардаг.

Ц.Оюунгэрэл 1983 онд Хөвсгөл аймгийн Мөрөн сумын нэгдүгээр 10 жилийн сургуулийг дүүргээд, 1988 онд Зөвлөлт Холбоот Улсын Свердловск (одоогийн Екатеринбург) хотын Улс ардын аж ахуйн дээд сургуулийг төловлолт, эдийн засагч мэргэжлээр төгссөн. 1993 онд Оросын Холбооны Улсын Москвагийн Олон улсын бизнесийн дээд сургуульд бизнесийн удирдлагын магистр, 2004 онд Америкийн Нэгдсэн Улсын Стэнфордын Их Сургуульд олон улсын бодлого судлалын мастерийн зэрэг тус тус хамгаалсан. АНУ-ын Йелийн их сургуулийн Йелийн Дэлхийн Андууд хөтөлбөрт 2006 онд суралцсан.

Тэрбээр 1988-1991 онд Хөвсгөл аймгийн Материал техникийн хангамжийн удирдах газарт мэргэжилтэн, 1991-1992 онд Хөвсгөл аймгийн АХГЗахиргаанд хөдолмөр, нийгэм хангамжийн хэлтсийн дарга, 1993-1996 онд Улсын Нийгмийн Даатгалын Ерөнхий Газарт ахлах мэргэжилтэн, 1996-1997 онд Улсын Их Хурлын дэд даргын туслах, 1997-1998 онд Өмч Хувьчлал төслийн менежер, 1998 онд Монгол Улсын Ерөнхий сайдын шадар туслах, 1999-2000 онд УИХ дахь Олонхийн бүлгийн ажлын албаны дарга, 2000-2003 онд УИХ-ын гишүүний зөвлөх, 2000-2004 онд Эрх чөлөө төв төрийн бус байгууллагын гүйцэтгэх захирал, 2004 онд Монгол Улсын Ерөнхий сайдын шадар туслах, 2004-2006 онд Монгол Улсын Еронхий сайдын зөвлөхөөр тус тус ажилласан. Одоо Эрх чөлөө төвд зөвлөхөөр ажиллаж байна.

“Америкт суралцсан тэмдэглэл” нь Ц.Оюунгэрэлийн анхны ном юм. Тэрбээр “Ардчилсан Холбоо Эвслийн алдаа оноо”, “Ардчилсан Холбоо Эвсэл бидэнд юу өгов” гэсэн теле цуврал нэвтрүүлгийг 2000 онд зохиосон богоөд, “Өдрийн сонин”-д болон бусад сонин, сэтгүүлд улс төр, нийгмийн асуудлаар монгол, англи хэлээр нийтлэл бичдэг.

